TÜRKMENISTANYŇ MILLI MEDENIÝET
«MIRAS» MERKEZI

TÜRKMENISTANYŇ YLYMLAR AKADEMIÝASY
MILLI GOLÝAZMALAR INSTITUTY





# DIWAN

# ديوان



SOLTAN HÜSEÝIN BAÝGARA

سلطان حسین بایقرا

ÇAPA TAÝÝARLAN ANNAGURBAN AŞYROW

TÜRKMENISTANYŇ MILLI MEDENIÝET «MIRAS» MERKEZI
TÜRKMENBAŞY ADYNDAKY TÜRKMENISTAN MILLI
GOLÝAZMALAR INSTITUTY

# SOLTAN HÜSEÝIN BAÝGARA

## DIWAN

# سلطان حسين بايقرا

## ديوان

**Çapa taýýarlan**
**Annagurban Aşyrow**

**AŞGABAT «MIRAS» 2005**

**UOK 820/89 (100-87)+950**
**B 33**

**B 33 Soltan Hüseýin Baýgara**
**Diwan**, A.: Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezi, 2005, 224 s.

**REDAKTOR**
**G. Guzuçyýewa,** *dil-edebiýat ylymlarynyň kandidaty.*

*Türkmenistanyň Ilkinji we Ömürlik Prezidenti Beýik Saparmyrat Türkmenbaşynyň tabşyrygy bilen çapa taýýarlanan Hüseýin Baýgaranyň «Diwany» ilkinji gezek okyjylara hödürlenýär. XV asyr türkmen edebiýatynyň görnükli wekili Baýgara türkmenleriň arasynda Soltansöýün ady bilen meşhur bolup, ol hakynda dürli hekaýatlar, rowaýatlar, şorta sözler ilat arasynda meşhurdyr. Ol hakyndaky «Myraly hem Soltansöýün» atly dessany türkmen bagşylary şu günler hem uly höwes bilen ýerine ýetirýärler.*

*Kitap giň okyjylar köpçüligine niýetlenilýär.*

**TMMMM № 34**

**TDKP № 26** **2005** **KBK 84(5)+63.3(5)**

***Beýik Saparmyrat Türkmenbaşa sowgat berlen golýazma esasynda taýýarlanyldy.***

# GEÇMIŞIŇ ÝAŇY — GELJEGIŇ DAŇY

Türkmeniň ykbal asmanyndan nur saçýan Garaşsyzlyk halkymyza diňe bir Altyn eýýamyň altyn gapysyny açyp bermän, eýsem onuň asyrlaryň jümmüşinden gözbaş alýan ýol-ýörelgelerini, däp-dessurlaryny, edim-gylymlaryny täzeden dikeltmeklige, medeni we ruhy miraslarynyň ilgünüň köňül ganatyna öwrülmegine hem giň mümkinçilik berdi. Bu bolsa häzirki türkmen döwletiniň berk taryhy binýat esasynda gurulýandygyny alamatlandyrýar.

Türkmen topragy müňlerçe ýyllaryň dowamynda dünýä medeniýetiniň umumy taryhy üçin ähmiýetli wakalaryň mesgeni boldy. Bu toprak ekerançylyk, maldarçylyk, ylym, medeniýet we sungat sallançagy boldy. Alymlar biziň eýýamymyzdan 6 müň ýyl öň türkmenleriň ata-babalarynyň öňdebaryjy bilimleri özleşdirendigini nygtaýarlar. Irki ekerançylyk zamanasyndaky türkmen jemgyýetleri Garadepe, Göksüýri, Ýylgynly ýaly oturymly ýerleri — ajaýyp ýadygärlikleri miras goýdy. Gadymy oguz-türkmen döwleti, Parfiýa zamanasy, seljuk türkmenleriniň döreden onlarça döwletleri, osman türkmenleriniň soltanlyklary we beýleki türkmen döwletleri adamzadyň syýasy taryhynda özboluşly adalat baýdagy bolup pasyrdady. Hut şonuň üçin hem Türkmenistany dünýä taryhynyň ösüşinde Hytaýyň,

Mesopotamiýanyň, Müsüriň hatarynda goýýarlar. Ata-babalarymyz dünýä gymmatlyklarynyň arasynda özbolușly, milli öwüşgin bilen lowurdaýan ruhy we medeni baýlyklary bize miras galdyrdy.

Medeni miras — bu perzendiň üstünde kökenek gerýän türkmen enesiniň hüwdüsidir, agras türkmen gojasynyň pendi-nesihatydyr. Mukaddes topragy gany bilen goran gaýduwsyz gerçegiň iň soňky demdäki wesýetidir, naçar doganyň gerçegiň jesedini ýuwýan ajy gözýaşydyr.

Medeni miras — bu türkmeniň şan-şöhratdan doly geçmişine buýsanjydyr, şu gününe söýgüsidir, ertirine ynamydyr.

Medeni miras — bu gadymy hem müdimi halkymyzyň asyrlaryň dowamynda hoşalap çöplän paýhas hakydasydyr, şu gününe ygtybarly ynamydyr, ertirine ýol çelgisidir. Mahlasy, medeni miras türkmeniň geçmişidir, barlygydyr, dowamatydyr.

Türkmen halkynyň gadymdan gözbaş alyp gaýdýan edebi akabalarynyň, sungat däpleriniň adalaty, erkinligi, agzybirligi, mertligi we bitewiligi wasp etmedik döwri bolan däldir. Bu gün şol asylly däpler biziň beýik Garaşsyzlygymyzyň beren süýji miweleri, röwşen ertiriniň mukaddes umytlary bilen birleşip, türkmen abraýynyň, mertebesiniň has-da belende göterilmegine hyzmat etmelidir.

Ruhnamada belläp geçişim ýaly, ***«Biz türkmen halkynyň mirasdüşerleri hökmünde ata-babalarymyzyň taryhyň gatlarynda galan medeni, edebi gymmatlyk-***

***laryny tapmalydyrys, täzeden jana getirmelidiris. Bu ata-babalarymyzyň öňünde biziň ogullyk borjumyzdyr*».** Biz ata-babalarymyzyň öňündäki şol ogullyk borjumyzy berjaý etmek maksady bilen hem Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezini döretdik.

Asyrlaryň gatlaryna siňen medeni mirasymyzy düýpli öwrenmek, Ruhnamanyň ruhunda ylmy esasda özleşdirmek, dünýäniň dürli künjeginde beýik döwletleri döreden halkymyza degişli miraslary tapmak, olary täzeden jana getirmek, ajaýyp kitaplara öwrüp, gaýtadan halkymyza hem-de dünýä ýaýmak «Miras» merkeziniň işgärleriniň öňünde duran gaýragoýulmasyz borçdur!

**Eziz halkym!**

Siziň eliňizde «Miras» merkeziniň taýýarlan kitaby. Bu kitabyň biziň ata-babalarymyzyň döreden ruhy we medeni gymmatlyklaryna teşne kalbyňyza teselli berjekdigine ynanýaryn. Käbelerimiz hem kyblalarymyz hakyndaky ýüreklerimiziň töründäki gyzgyn söýginiň oduny alawlandyrjakdygy mende ýakymly duýgy döredýär.

«Miras» merkeziniň çykarjak kitaplarynyň höwrüniň köp boljakdygyna ynanýaryn we oňa ak ýol arzuw edýärin.

Işiň rowaç, ýollaryň ýagty bolsun!

**Türkmenistanyň Prezidenti**
**Saparmyrat TÜRKMENBAŞY.**

## BISMILLÄHI – R-RAHMANY – R-RAHYM

# GAZALLAR

**❧ 1 ☙**

Eý, Habybyňdan gelip, hamdyňda, «Lä uhsy» sena,
Ol çu ejiz bolsa waspyň, kim kyla algaý ýene.

Kämy-rahatdyr seniň, şowkuňdaky enduhy-gam,
Aýşy-eşretdir seniň, yşkyňdaky derdu-yna.

Genç tapsa mungym olmas, kimi sen kylsaň pakyr,
Genç berse müflis olmas, kime sen berseň gana.

Köňlümi et magmur, mähriň birle, leýken goýmagyl
Nepes onda kylaly hyrsy-höwes tarhyn bina.

Hassa köňlümi özüňden özgeden bigäne kyl,
Özgeden bigäne kylgaç, kyl özüňe aşyna.

Zulmaty hijranyň içre, ýol azyp sergeşte men,
Öz-özüň sary hedaýet şemi birle ihdina.

Lutp edip uşşak era, ýa Rep, nowa kylgyl nesip,
Tä Hüseýniniň makamy bolsa bu dary-pena.

❧ 2 ☙

Men-ä geda, nädip ol şa hamdyna eýleý eda,
Ki şalar şasy geldi, gedalaryga geda.

Jelaly bagynda [göýä] haşhaş hokgasy ýaly
Nujum dürleri birle bu gümmezi mina.

Howaýy gadaryda ýüz gatla zerreden ögsük
Kuýaş çyragy ki äleme ýaýdy nuru-zyýa.

Ger olmasa onuň emri, pelek bu surgat ile
Öz-özünden hereket eýle almagaý asla.

Beýigräk istese müň ýylçylyk ýol asandyr,
Gaşynda çarhdan olmak, bu tüdeýi gabra.

Tebärek Alla ol, sanyg ki hikmetinde,
Azym jahyl erer, kim özüni diýr dana.

Hüseýni olsa seraser günähi-jürm ne gam,
Çu dost lutpynyň umydy bar, besdir oňa.

❧ 3 ☙

Eý kylyp röwşen, ulus tapmaga enweri hüdä,
Mushaby ruhsar üze «weş-şems» birle «wazzuha».

Leýletil magraç şerhi sünbüliň tabyda derç,
Ol şebistan şemi kaddyň, onda aryzdan zyýa.

Gözleriňe täki çekdi sürme mazagal basar,
Bu mugaýýandyr ki mundan zahyr oldy mätaga.

Her tarap gisularyňdyr şerg üçin heblul-metin,
Jählu-zulmat çahydan çekseň erer elni rowa.

Ger saňa ýok saýa, taň ermes, neden, kim çün kuýaş
Zahyr oldy, saýa gitmän, künjide istär hafa.

Bolmadyň mekdebe maýyl, leýk azat eýlediň
Akly-hyss tyflyn jahalat mekdebinden daýyma.

Kylsaň äheňi şepagat ol makam içre ne taň,
Ger Hüseýni dagy uşşagyň era tapgaý nowa.

❧ 4 ❧

Ne ajaýyp hüý erer, eý şohy siminber saňa,
Kim niçe mähriňe jan bersem imes bawer saňa.

Ýa saňa ýok rehim, ýa peýgamym aýdarda saba,
Kylmady zahyr meniň halymy eý dilber saňa.

Çünki diwanaň men, algym ýok etegiňden elik,
Ger jepa ýüz munça bolsa, eý peri-peýker saňa.

Ha jebri-zulum kyl, ha wepa kim her nepes,
Wale-ýu-diwanarakdyr jany gamperwer saňa.

Hetden ötürme, Hüseýine jepany, rehim kyl,
Kim, ulus şahy durar, leýken erer çäkir saňa.

### 5

Öwrülip gül başyna bilbil wysal olgaý oňa,
Gül onuň başyna öwrülse ne hal olgaý oňa.

Bilbili kim görse gülden bu sypaty diljuýluk,
Bire müň kylmasa öz mährin muhal olgaý oňa.

Sensizin dem urmagym emkan imes, bilbil ki ol,
Galsa gülden aýry, wah, ne kylu-kal olgaý oňa.

Bar idi çolpanu-aýyňa elem, wah bolmasyn,
Kim gubar olgaý muňa, ýa hut zowal olgaý oňa.

Bir kuýaşydyr Hüseýni yşky, umyt ol durar,
Kim seniň husnuň sipehride kemal olgaý oňa.

### 6

Boldy gül wagty-ýu men har gamyndan mübtela,
Hijr odundan läle dek, bagrymda ýüz dagy bela.

Gan ýaşymy gördüň-u gül dek köňül halyn dagy,
Bu sypat halymy pes alnynda arz et, eý saba.

Garka men göz merdümi dek gan ýaşym silabyga,
Ah, kim, perýadyma ýetmes bu gün bir aşyna.

Haly-zaryn sen kibi soltandan aýry düşgeli,
Ýaprak ermes güle, kim ýüz til bile eýlär eda.

Men biler erdim ki ýokdur intiha yşkyma hiç,
Tä gül waslyň bile kyldym muhabbet ibtida.

Läle dek meý jamyny tutgul ganymat gül çagy,
Hasse kim eşrete öwürdi bilbili bidil sala.

Ger Hüseýni tapmady bergi jemalyň bagyndan,
Bu çemende eý güli nowras saňa bolsun baka.

**7**

Neýlden her bir elipdir, ol mahy ruhsar era,
Ýa nahaly serwi bolmuş jilweger gülzar era.

Ger Mesiha ömründe direltdi bir niçe öli,
Dilberim ýüz müň ölini direlder güftar era.

Eý ki bolmuş her seri muýuňa bagly bir köňül,
Ýok ajap il köňlüni elter iseň reftar era.

Oklaryň içre gylyjyň zahmydan ganly köňül
Açylyp dur göýäýe bir gunça ýüz müň har era.

Aňlaman serwi üzre gül peýwent kylmyş bagban,
Ýogsa gül sanjypdyr ol serwi rowan destar era.

Jany ýüz derdi-bela içre çydar men göreli,
Leýk dözmez men görere ýarny agýar era.

Eý Hüseýni, çyksa gülgün don bile ol gül ne taň,
Gije daň atynça erdi dideýi hunbar era.

❧ 8 ☙

Wah,, ki köňlüm nalasy her dem bozulgan jan era.
Göýäýe bir jugt erer, perýat eder weýran era.

Hokgaýy laglyň arasynda erermi, dür dişiň?,
Ýa erer ol jala, kim, bolgaý güli handan  era.

Her kişi görse periler içre sen göz merdümin,
Bir perini jilwe kylan, sagynar ynsan era.

Ençe gan dökdi gözüm hijriňde, eý gan döküji,
Imdi göz açsam görer men älemidir gan era.

Sil gelse jala birle ogşadar men oňa kim,
Gözlerimiň agy akan-dideýi girýan era.

Istegeç mejruh köňlümden okuny, reşkden
Tapmasyn diýp, ýaşyryp men synaýy birýan era.

Iki gaşyňnyň hyýaly muttasyl köňlümdedir,
Bir dilawer dek ki salmyş iki ýa gurban era.

Hijr girdabynda gark oldum, kemendi wasl ile -
Çek meni, kim galmaýyn, bu bahry bipaýan era.

Geldi yşkyma alaç etmäge bir gün bir rapyk,
Bu Hüseýni köýdi uşbu şuglaýy suzan era.

## ❧ 9 ☙

Serwi-näzim jilwe kylmas, wah, neteý bossan era,
Ol elip dek kamaty hem ýok bozulgan jan era.

Her niçe serkeş durar bu serwi katlar akybet,
Mümkin ermes bir bile deň bolmagaý bossan era.

Hijr tabydan içim, birýan balyk dek örtener,
Ger watan tutsam balyk dek çeşmeýi-haýwan era.

Wagyz-a dowzah ody mühlik ise ýüz şükür, kim
Bir ýüzi jennet, gamydan galmadyk hijran era.

Bir bagyr perkalasy hijride, wah, kim galmyşam
Nuh ömri çaglyk ahy-eşkden tupan era.

Eý musulmanlar, pygan, kim Ýusubymyň hijrinden,
Galdy her bir katra bagrym parasydan gan era.

Men garry ýüz gam bile galyp, ýigit janym baryp,
Sagp mundak kimsäge duşmaý durar döwran era.

Ger Hüseýni dert ile köňlün bozar, ermes ajap,
Nagmalar kim muň bile zahyr kylar efgan era.

## ❧ 10 ☙

Tä düşüpdir men sereşkim bahrydan girdapda
Zülpi dek, sergeşte jismim, boldy piçu-tapda.

Tä iki gaşyň sary maýyl durar suzan köňül,
Eýledir kim, çüýşe-ýu-şem, asylar mährapda.

Derlegen mahweş ýüzüňniň eýle lutpy bar kim,
Görmedik ol huplugy hergiz güli sirapda.

Lagl erer iki lebiň, söz riştesin ötüreli,
Suft erer agzyň ki zahyr boldy lagly napda.

Zülpden laglyň sary, halyňdyr onuň ogrusy hinduýy,
Kim şeker istär, ogrulyk eýlegeý mahtapda.

Jan berip ebnaýy döwr ondan wepa göz tutma kim,
Ýok turur bu şiwe ne mahbubu-ne ahbapda.

Eý Hüseýni, jan  berer düzgeç muganny şeddi ruh,
Ruhy kudsy paýz ýaşyrmyş meger myzrapda.

**❧ 11 ❧**

Oda ýandyr serwini ol kaddy ragna bolmasa,
Ýele bergil gülni ol ruhsary zyba bolmasa.

Serwi birle gül tomaşasyna meýlim ýok turar,
Bag era ol serwi gülruhdan tomaşa bolmasa.

Näge saplar çekdi müžgänden, eger jan mülküne -
Gözleriniň meýli her dem katlu-ýagma bolmasa.

Bolmagaý erdi junun deştinde sergezdanlygym,
Zülpi piçu-tabydan başymda söwda bolmasa.

Göwheri maksut tapmak mümkin ermes eý, rapyk,
Göz ýaşyň tä wasl umydy birle derýa bolmasa.

Saky-ýa, meý tut ki hijr enduhydan bolman halas.
Her dem elimde leba-lep jamy sahba bolmasa.

Eý, Hüseýni bada içsem ýar elinden deň durar
Bolsa aby Hyzru-ömür jawydan ýa bolmasa

**❧ 12 ☙**

Pyrkatyňdan ýok idi jismimde jan, janymda tap,
Gözde hunap erdi-ýu gamgyn köňülde piçu-tap.

Ne demi derdi-gamyňdan bar idi aramy-sabr,
Ne zamany dagy-hijriňden bar erdi hurdu-hap.

Nägehan ýetdi sowady namyň ol jan müždesi,
Ol sypat kim safhaýy kafury üzre müşki nap.

Okygaç mazmunyny jansyz tenime berdi ruh,
Eýle kim Isa deminden aýaty «Ummul kitap».

Budur umydy Hüseýniniň ki ýetgeý waslyna,
Hak nesip etgeý ony, Wallahu aglam bissawap.

**❧ 13 ☙**

Eý pyrakyň zulmydan janymda ot, köňlümde tap,
Oda düşen gyl kibi jismim era hem piçu-tap.

Yşk era bitaby-takat bolmagym ermes ajap,
Kim pyrakyň goýmady köňlümde ne takat, ne tap.

Kaýda barsa ol sagadat ahtary hemraýy men,
Kim kuýaş tagjyl kylsa, saýa hem eýlär şytap.

Çün howala eýlediň, hijrana kylma şikwe kim,
Katl hökmi eýlegenden soňra, hajat ýok ytap.

Serwi-ýu sünbül bile gül waspydyr ol safhada,
Kaddu-zülpu-aryzyň ýady bile açsam kitap.

Tutmaýyn hergiz ol aý adymy, leýkin gamzasy,
Gan dökere meýl edip, lagly meniň adym atap.

Ýar yşkydan Hüseýini köňli taby ne ajap,
Kaýda, kim ot bolsa taň bolgaýmy, bolmak onda tap.

**❧ 14 ☙**

Zerre ýaňlyg aýp imes, köňlümde düşse yztyrap,
Mehri ruhsaryga çün, her lahza gözgüdir hyjap.

Köýnegi gülgünmidir, ýa gül ýüzi eksi durar,
Ýa kuýaşyň tabydan gerdun üzre goýmuş sahap.

Damsa bagrym gany okydan, çykar köňlümden ah,
Dud olur çün ganyny ot üzre damdyrsa kebap.

Rişteýi janym üzüler zülpi sary meýl edip,
Gerçe köpräk gysgalar her niçe tapsa rişte tap.

Aýtsam eý ömür, bararda şytabyň ne idi,
Näz ile diýr kim: ajap ýok ömür işi bolmak şytap.

Saky-ýa, hijran harap etmiş meni, doldur kadah,
Çün harap olmak gerek, bary bolaý mestu-harap.

Eý Hüseýni,, eýle, kim, wasl oldy jennet, dost, hüýr,
Hijr hem dowzah durar şowk odundan onda azap.

### ❧ 15 ☙

Bir mysapyr aý hyýaly kyldy köňlümi harap,
Galmady janyma onsuz bir zaman takat, ne tap.

Bir erajyp söz eşitgeç ol mysapyrdan bu gün
Bardy köňlüm ötri-ýu janyma düşdi yztyrap.

Waslynda göz gähi ýyglar, gäh bakar ruhsaryga,
Gäh ýagyp, gähi duran dek bahar olgaçda sahap.

Wasly ykbalyda köp azarda men agýarydan,
Wah,, ne talygdyr ki, dartar men behişt içre azap.

Perde dek ol ýüze ýüz sürtere hut ýokdur hetdim,
Bes, ýüzüm sürtere ger bolsa miýesser ol nikap.

Saky-ýa, bir laglygun leb şowkydan aşufte men,
Tut lebalep jamy ýakutyga salyp lagly nap.

Eý, Hüseýni, ýary-kemdem gaýyp olgaç giç geler,
Sähw iýmiş ol nükte, kim il ömür işin diýrler «şytap».

## ❧ 16 ☙

Telbiräp ýiten köňüli istedim her ýan baryp,
Kuh-u derýa-ýu, beýebanlary bir-bir agtaryp.

Tapdym, erse oturypdyr ýüz gamu-enduh ile,
Ýar zülpünden beterräk, ruzygärin düňderip.

Wah,, ki sorgaç halyny, ýummaý, döküp dide sereşk,
Ýedi gerdundan pygany-otly ahyn ötürip.

Wamyku – Perhadu – Mejnun mähnetime dözmeýin
Köýdüler ahym odundan her biri bir ýan baryp.

Men dagy dözmeý onuň, istäp, watan diýp köýmegin,
Ýüz tümen teklip ile, getirdim ony ýalbaryp.

Getirip çäk eýleban, göwsümi saldym ornuna,
Pyrkatu – köýmek odundan, barysyndan gutaryp.

Eý Hüseýni,, ol gelip tutgaç wysaly jurgasyn,
Dyndyryp köňlümi, men hem içdim ony sykaryp.

## ❧ 17 ☙

Zagpdan urgamçy damyňa ýykylgaç çyrmanyp,
Ol çybyn dek towlady her ýan tenimni aýlanyp.

Leýli-ýu, Şirin-u, Uzra bardylar, wah, ne ajap
Bolmagym wale saňa, kim sen, galyp sen saýlanyp.

Wamyk-u, Perhad-u, Mejnun yşk oduna dözmeýin
Bardylar, men galdym olardan oduma çürkenip.

Çürkenip galgaç oduma, mahfy istäp gaýrydan
Oturyp men türpeýiş, gör kim külümni bürkenip.

Hijride janymga bidat, eýlesem aýp etmäňiz,
Kim gaty hal ermiş aýrylmak birewge örgenip.

Wah,, ne talygdyr ki gam şamy düýşüme girse ýar,
Bawer etmeý uýkudan, segrip gopar men tisginip,

Ýar köýüden öterde, başyma ýagsa bela,
Onda eýlär men towakgyf her jähetden güýmenip.

Renji hijran zagpydan deprenmegim emkan imes,
Ençe kuwwat kaýda, kim köýüňe barsam süýrenip.

Eý Hüseýni, jüz pena äheňi mälim bolmady
Köýüňde kim nöwhe kyldyň zagp wagty yňranyp.

**❧ 18 ☙**

Yşk era Mejnun kibi, ölsem gamyňdan gaýgyryp,
Daşygaý gabrym  daşyn Perhat hara syndyryp.

Dert ile yşk ähliniň alyga gelgeý tire gün,
Göge sowursaň külümi, zary jismim köýdürip.

Saky-ýa, ömri ebet tapsyn diýr erseň jamy
Agzyma ýetirgil, öz agzyňa owwal ýetirip.

Çün öter sen näzi-istygna bile bir hem bolar
Lutp ile baksaň, ki ýoluňda galar men telmuryp.

It kibi kowgynça köýüňden meni öksün diýban,
Razyrak men itleriň alyga salsaň öldürip.

Bir güli ragna höwesinde ki bimar olmuşam,
Gan ýaşym, reňki sary ýüzde, durupdyr bildirip.

Ger Hüseýni köňli köýüň içre etdi-dänmegin,
Kim, onuň köňlün ýesir etdi gözüň bakyp durup.

**☙ 19 ❧**

Eý, dodagyň şerbeti şermendesi aby-haýat,
Nutkyň alyda erer, Isaga dem urmak uýat.

Lebleriň çün kim Mesiha dek ölük direltdiler,
Infigalydan gyzardy laglu-suw boldy nebat.

Iltipatyň eý senem, dilhastalarnyň katlydyr,
Niçe bolgaý, sen meni-dilhastaga biiltipat?

Bu ki bidadyň okydan, il gaçar jan howpydan,
Barçasyn jem eýläp eý katyl meniň janyma at.

Ger guluň men, jebr köp kyldyň diýdim, sagyn meni,
Diýmedim uşşak era ryswa kylyp äleme sat.

Bu çemen ählige eý bilbil mukaýýat bolma köp,
Kim, sabaga seýr ýokdur daýymu-güle sebat.

Eý Hüseýni, niçe bolmak binowa uşşak era,
Zuht äheňi kyl, özüňi afyýet ählige gat.

## ❧ 20 ☙

Wah,, ki hijran barkydan, düşdi şebistanyma ot,
Uçguny birle tutaşdy beýtil – ahzanyma ot.

Ruzygärimnimi yşk etdi gara, ýa boldy dud,
Hijr çün gam dowzahydan saldy weýranyma ot.

Yşk odunyň şuglasydan köýdi köňlüm, ýa meger -
Düşdi suzan ahydan Mejnuny urýanyma ot.

Älem ähli janyny köýdürdi ýalan äht ile,
Munça kim berdi eken ol ähdi ýalanyma ot.

Bada tabydan meger, laglyň bolupdyr ataşin,
Ýa meger meý lamgasy saldy meniň janyma ot.

Diýdim: «Okuň degse derdim dagyna ot çakylar»,
Diýdi: «Suw ornyga bermiş çarh peýkanyma ot».

Ger Hüseýni ahydan ot düşse her ýan aýp imes,
Yşk mundak hemra etdi, ahu-efganyma ot.

## ❧ 21 ☙

Algaly şeýda köňüli bir kaddy-ragna ýigit,
Görmedim husn ähli içre husny ruhefza ýigit.

Ýok halaýyk, kim melaýyk hyýlydan çykgaý pygan,
Segredip at, girse meýdan içre ol ragna ýigit.

Nasyh-a neýläp özümi meý içerden zabt edeý,
Kim maňa manzur sakydyr kadahy peýma ýigit

Ýok ajap yşkyňda bir diwana men dek bolmasa,
Çünki sen dek ýok, peri-peýker melek sima ýigit.

Zümreýi uşşak era ýok men kibi ryswa garry,
Eýle kim husn ähli içre sen kibi ziba ýigit.

Gerçe husny-näz uýkusydan açylmas gözüň,
Bu garry gul sary hem bir bakgyl, eý mürze ýigit.

Binowalykdan Hüseýni çäre ýok uşşak era,
Hasse kim ýar olsa mahzy näzi-istygna ýigit.

**❧ 22 ☙**

Köňlüm aldy bir kaddy ragna, dony gülgün ýigit,
Husny dilkeş, özi zyba çäbüki möwzun ýigit.

Imdi biten serwi dek, her sary kaddy jilweger,
Ýaň-le dogan mehr ýaňlyg, husny ruzefzun ýigit.

Ýüz tümen Hysrowy – Şirin laglyga Perhat edip,
Biadat Leýlini kylgan, yşkyda Mejnun ýigit.

Ýok ki men dek arzuwsynda, besi gamgyn garry,
Belki ýüz müň mençe derdi yşkyda mahzun ýigit.

Ýok ki salgan pitne döwrana müfettin gamzasy,
Iki fettan göz bile hem husnyga meftun ýigit.

Saky-ýa bu kähruba dek ýüze meýden gune ber,
Kim salar janym era ot, bir lebi meýgun ýigit.

Eý Hüseýni, garragan bolsaň dagy çek jebrini,
Terki yşky etseň andak tapmagyňdyr çün ýigit.

**❧ 23 ☙**

Bolgaly gaýyp gözümden, bir kaddy möwzun ýigit,
Görmedim husn ähli içre husny ruzefzun ýigit.

Gelse altyn ýüz üzre gülgün ýaşym, wah ne ajap,
Gözden ýitmiş bir dony zerkeş, ýüzi gülgün ýigit.

Kim eken meýdan era gaýyp ýigitler gözünden,
Kim gamyndan daş urar göwsüne ýüz mahzun ýigit.

Men garry ölsem gamy hijranynda, ýokdur ajap,
Kim erer sergeşte gam deştide ýüz Mejnun ýigit.

Neteý agşam gelse Aý üzre ýaruk ahtar kibi,
Zip üçin başy üzre diken dürri meknun ýigit.

Ol ýigit alyda bir efşanlyk eýleý nagt jan,
Arzuw ýa sagy birle bolmagymdyr çün ýigit.

Eý Hüseýni, bolsa ýüz janyň pida kyl hijride,
Kim tapylmas dünýäde andag ýene möwzun ýigit.

## ❧ 24 ☙

Aldy bu mahzun köňüli bir kadah peýma ýigit,
Kaddy ragna, özi zyba, husny bihemta ýigit.

Aferiniş bezminiň araýyşydyr husn ile,
Bize bolgan zibu ragnalykda bezmara ýigit.

Jany-köňlüm gülşeniniň hem güli, hem serwidir,
Gül kibi ýüz birle geýgen hylgaty hazra ýigit.

Jana ýetgeý Isa - Ruhylla eý, aramy jan,
Tapsa budur penada sen kibi tersa ýigit.

Ähli yşk içre tapylmas, men kibi şeýda garry,
Ähli husn içre niçik kim sen kibi zyba ýigit.

Tä hatyň çykmaý durar, kylgyl wepa hatyn rakam,
Kim bu gülşen gülleri bolmas tikensiz aý ýigit.

Diýme ol jöwr etse özge bir ýigit peýda kylaý,
Eý Hüseýni, bolmas ondak çün ýene peýda ýigit.

## ❧ 25 ☙

Waslydan mahrum olup, hijridedir men paýbest,
Nagşyn elter nakanyň ýolunda boldum ýere pest.

Gäh galtandyr ýaşym, gäh uýkuda bimar göz,
Ýok ajap, ger gözýaşym galtanu-ol uýkuda mest.

Kuhy Kap üzre gamy hijrimi goýsam bir zaman,
Barmy emkany onuň kim tapmagaý ol dem neşest.

Tüni-gün mahzun köňül, biz nalany pest etmäli,
Wah,, ki müşgil hal ile bize gaty iş berdi dest.

Özge mahweşler hyýaly gelse nämährem görüp,
Köňlüm etrapyny kyldym, mähr ýanlyg harbest.

Taň imesdir kim bolup men mesti tam şamy ebet,
Kim ezelde kysmatym boldy maňa jamy elest.

Eý Hüseýni, wasl üçin her niçe kim çekdim mesaf,
Hijr bolgaç rube-ru kalbym era boldy şikest.

### ☙ 26 ❧

Ýar köýüden öterde görkezer bu zar meks,
Söz diýse dagy jogabyda kylar bisýar meks.

Ol peri nazzarasyga eý ki tapdyň destres,
Gör meniň mejnunlygymy, kylmagyl zynhar, meks.

Akyl durmas mende-ýu köňlümde bir dem eý rapyk,
Eýle kim ösrükler içre eýlemes hoşýar meks.

Ger diýsem eý ahtary sagt ötmegil tagjyl ile,
Diýr ki öz seýride kylmas köwkep saýýar meks.

Bezmiden sorganda ger gijräk çykarman zagpdan,
Aýp imes kylsa teherrük wagtyda bimar meks.

Iştiýakyda ölüm halydadyr men, eý ajal,
Jan pida eýleý saňa gelginçä kylsaň ýar meks.

Näteý men, hijride meks etmeý-ýu leken hoş turar,
Eý, Hüseýni niçe gün ömr eýlese yzhar meks.

### ❧ 27 ☙

Döküp ganym terehhum kylmadyň hiç,
Görüp halym tebessüm kylmadyň hiç.

Tebessüm kylmaýyn janymy aldyň,
Alyp janym terehhum kylmadyň hiç.

Jahan ähli köýüp, ahymdan, eý, ýar,
Bu ahymdan tewehhüm kylmadyň hiç.

Pyrakyda, köňül köp çekdiň efgan,
Wysalyda terennüm kylmadyň hiç.

Hüseýni hijrida efgandan özge,
Görüp mähnet, teneggum kylmadyň hiç.

### ❧ 28 ☙

Hassa janym zagpyga lagly-şekerbaryň alaç,
Zary köňlüm derdige janbagş güftaryň alaç.

Şamy hijranyň era kim tiredir girýan gözüm,
Ony röwşen eýlemekge subhy ruhsaryň alaç.

Kapyry yşkyň bolup kim köňlüme neteý, junun,
Akly-din kesbine onuň, bendi zünnaryň alaç.

Özgeler noş lebiden, hassa men, leýkin erer,
Nişi gamzaňdan, hazyn köňlüme azaryň alaç.

Eý Mesiha tä lebi janbagşydan bir nukta bar,
Hassa janyma ajaýyp erdi yzharyň alaç.

Eý köňül, köp kylma efgan, çün onuň bidadyga,
Kylmady gam külbeside nalaýy zaryň alaç.

Eý Hüseýni, hassa janyňa lebiden kuwwat ber.
Kim meger tapgaý bu şerbet birle bimaryň alaç.

**29**

Ýardan ne gelse aşyk berse jan bolgaý mubah,
Depderi yşk içre göýä beýle bolmuş istilah.

Köňlüm algaç barça il, köňlün musahhar eýlediň,
Mülkler fathyn biziň keşwerden etdiň iftitah.

Göze diýr men : «Sürme kylgaý men aýagy topragyn»,
Ol ki göz açgaç seniň ýüzüňi görgeý her sabah.

Çyksa köňlümden dema-dem yssyg ah, ermes ajap,
Kim semum olgusy otlyg dagdan ösen ryýah.

Nasyh-a, imdi salah ermes maňa pendiň seniň,
Yşk era ryswalyk içre gopdy çün menden salah.

Aýş bossanynda ruhum täze bolmak isleseň,
Tutgyl, eý gülçehre saky dembe-dem gülreň rah.

Eý Hüseýni, ol kuýaş sary howa kylsaň ne taň?
Çünki saz etdiň ryýazat birle hümmetden jenah.

**30**

Eý, ýüzüň dek görmeýin bir mehr, döwranyda çarh,
Belki, köp tartyp hyjalat mehr rahşanyda çarh.

Tüni-gün «wel-leýl» «weş-şems» aýatyn waspyň era,
Nazyl etse ýok ajap zülpu-ýüzüň şanyda çarh.

Çekdiler Ýusuby ger öz wezniçe altyn ile,
Ony hergiz señçe tutmas husn mizanyda çarh.

Ança husnuňdan kuýaşnyň infigaly bar kim,
Esreý almas ony bir sagat ýüzüň ýanyda çarh.

Gündiz olgaý gijeýi-hurşyt, aý, bir gün eger
Arzyňy jilweger kylsa öz eýwanyda çarh.

Ger peri husnuň bile dawa kylar diwanadyr,
Ony husn ählide tutmas adamy sanyda çarh.

Ger Hüseýni şamy hijrany uzyndyr taň imes,
Suwsadyp barmyş özüden onuň efganyda çarh.

## ❧ 31 ☙

Müddeti yşkyň hyýaly birle erdim müstement,
Badaýy waslyň bile bir dem bolaý diýp bährement.

Çün bu döwlet bolgu dek, boldy miýesser, waý kim,
Syhhatym ol lahza talyg zagpydan tapdy gezent.

Hak biler kim jan era köňlüm idi hemsöhbetiň,
Gerçe men zagp elinden hijriňe boldum paýbent.

Sormagym üçin lebiňden kim ýazyp erdiň hadys,
Dep eder, ýagny köňülniň zagpyny gül birle gant.

Lutp edip çekgil Hüseýnini kemendi wasl ile,
Eý ki zülpüň riştesi jan boýnyga erer kement.

## ❧ 32 ☙

Kyldy ruhefza lebiň gülmek bile janymny ahz,
Ýygladyp kapyr gözüň hem nagty imanymny ahz.

Göýäýe aşufta zülpüň hem kylyp aýýarlyk,
Eýledi söwda era haly perişanymny ahz.

Kyldy agzyňnyň hyýaly hem adem sährasyda,
Jöwheri janymny, ýagny: nagty pynhanymny ahz.

Laglydan her käm kim tapdym unutdyrdy pyrak,
Eýledi ömrümde jandan bähre alganymny ahz.

Çün meni-bidilge atdy gamzasydan näwiki,
Diýdi kim kylguň köňül ornyga peýkanymny ahz.

Wah, ki döwrany hamydan agzyma etgeç katraýy,
Saky-ýa, döwr eýlär ol dem bir kadah ganymny ahz.

Aklu-huşu-sabr baryp, galganym bir jan idi,
Eý Hüseýni, hijr eýlär imdi galganymny ahz.

**☙ 33 ❧**

Şükür Alla, kim jemalyňdan gözüm röwşen durar,
Hassa köňlüme wysalyň gülbüni mesgen durar.

Otly ahymdan ki hijriň içre çekdim şuglalar,
Şemi ykbalym bu gün ol şugladan röwşen durar.

Derefşan gözüm, jemalyň jöwheriniň eksiden,
Ger burun dürji göwher erdi bu gün mahzan durar.

Ne üçin gül dek açylmaý, bezmi eşret içre kim,
Mejlisim şemi bu dem ol serwi siminten durar.

Eşk ile eşret gülün açdyň ýene yşk elinden,
Eý, Hüseýni saňa ýüz tahsynu - müň ahsan durar.

**☙ 34 ❧**

Täze boldy bagy köňlümde pyrak azarydyr,
Jilwe kyldy gül neteý, bagrymda hijran harydyr.

Serwiýu-gülden her dem efzun bolsa derdim, ne ajap,
Dertli köňlüm çü ol hemdert ýarym sarydyr.

Wah, neteý gülnar ýaňlyg läleler nazzarasyn,
Men ki bir gülruh üçin bagrymda hijran harydyr.

Nasyh-a, gül keştiden köňlüm alajyn alma kim,
Hassa köňlüme tikilen hary hijran käridir.

Çarh dikendir, aýyraý, eý gülruhyňdan gül çagy,
Eý Hüseýni,, bu pyrak ol wadanyň boljarydyr.

**❧ 35 ☙**

Ah, kim bagrym pyraky-dert okydan ýaradyr,
Wah,, ki köňlüm tygy hijran zähmiden ýüz paradyr.

Hassa köňlüm sormak üçin bir nepes et eý tebip,
Kim bu gün her lahza bimarym özüden baradyr.

Sabr öýüni nasyh-a, pendiň ne abat eýlegeý?
Telbeýi kim akly-danyş mülkünden awaradyr.

Her gije bir aý gamyndan, wah ki zalym çarhnyň,
Işi ahwalyma ýüz müň göz bile nazzaradyr.

Eý Hüseýni, köýmegimi, yşk era aýp etmegeý,
Kim ki bilgeý hassa köňlümde ne ataş paradyr.

## ❧ 36 ☙

Gül ýüzi etrapyda ol läleýi asfarmydyr
Ýanyda zülpimidir ýa käkili anbarmydyr

Läleýi asfarmydy ol aý ýüzüňniň döwrüde,
Ýa kamar döwrüde görkezen özün ahtarmydyr.

Laglydanmy, her zaman zahyr bolar şirin sözi,
Ýogsa gül ýapragydan bolgan aýan şekermidir.

Aryz üzre her tarapmy göz açyp sen näz bile,
Ýa açylgan her sary gülzar era abharmydyr.

Dähr içinde apaty düşmüş kyýamat boldumy,
Ýa ki çykgan bezmden mest, ol peri-peýkermidir.

Lagly meýden jan tutup men, saky-ýa, şerh eýle kim,
Bada kuwwaty ruhdur, ýa özgeçe, jöwhermidir.

Eý Hüseýni,, barça uşşak içre sen-sen binowa,
Halyna näsazlyklar kylgan ol kapyrmydyr.

## ❧ 37 ☙

Ile bakyp her zaman, ýüz näz bile gülmek nedir?!
Özgeleri direldip, wah meni öldürmek nedir?!

Il sary bakyp gülüp, gunçaňy eýläp derefşan,
Reşk peýkanyn hezin köňlüm era tikmek nedir?!

Aby-haýwanyňdan ile jan bagyşlap lutp ile,
Laglyň odundan meniň janymy köýdürmek nedir?!

Noşhant eýläp çü çok sözler gatar sen özgäge,
Men wysalyňdan talaffuz eýlegeç, sögmek nedir?!

Aýt ýamanlapdyr eýesine «Habar ýok», eý köňül,
Bu misil dek her zaman ol şowkydan küsmek nedir?!

Ile lutp etmekden, er, janymy almakdyr garaz,
Ýar, eger sen-sen meniň jan bermegime şek nedir?!

Eý Hüseýni,, çün maňa köpräk idi umydy lutp,
Maňa kem bolmak ne erdi, gaýryga köpräk nedir?!

**38**

Bolsam öý künjide eşkim katrasy gülnar erer,
Azmy gülzar eýlesem, gül gözlerime har erer.

Gündiz ol – bu birle her nowg olsa kylgaý men beser,
Gije weýran öýüde, wah, ýalňyzlygym duşwar erer.

Kylmagaý meng jununam, yşk era köýen kişi,
Kim meni diwana kylan, bir peri ruhsar erer.

Arzuwdyr düýşde waslyň, wah ki düýş erer muhal -
Maňa kim gözüm gije daň atynça bidar erer.

Tä Hüseýni wysal üçin ýüzüňe tikgeý gözlerin,
Iňňe dek her kirpigine eşkden bir tar erer.

## ❧ 39 ☙

Pyrkatyňdan hassa köňlüm, katra-katra gan erer,
Alla, Alla, bu ne hijri bihetdu-paýan erer.

Her sary ýüz zähm erer, jismimde wah nasyh tili,
Hijr okundan her jerahat içre bir peýkan erer.

Göz kylar bu wejhden tünler dür eşkin nisar,
Kim hyýalyň jan öýünde her gije myhman erer.

Hanjary jebriň durar otly köňül asaýyşy,
Suw niçik kim teşne lebler derdine derman erer.

Eý Hüseýni,, hijr era bihutlygym aýp etmegeý,
Her kişi kim bir peri yşkynda sergezdan erer.

## ❧ 40 ☙

Zagpdan her dem çü ol aramy janym suwsaýyr,
Janym olup hassa, jismi natuwanym suwsaýyr.

Zynhar, öwrülge sen başyga eý, sergeşte jan,
Her haçan kim görseň ol jany-jahanym suwsaýyr.

Görüner her dem gyzyl talhynça siýdik, gan ýaşym,
Gam elinden çünki ol serwi rowanym suwsaýyr.

Mähribanlykdan imes walla diri bolmak maňa -
Dertden, çün ol rapyky mähribanym suwsaýyr.

Eý Hüseýni, sustlyk bolgaý, eger jan bermesem,
Zagpydan her dem çü ol aramy janym suwsaýýr.

**❧ 41 ☙**

Eýle kim hurşydy taby zerräni peýda kylar,
Gunça agzyň surryny hem gül ýüzüň güwýä kylar.

Zip eder gök sebzesi birle kuýaş ruhsaryny,
Kätibi gudrat ki hattyň nusgasyn inşa kylar.

Bar eken aşyga  mähnet, oklaryn ýagdyrgaly,
Ol ki müjgäniň kylyp näwük, gaşyňy ýa kylar.

Istedi janu-köňül nagtyny, wah sut eýlerem,
Ger lebiden posaýy ol nagt bile söwda kylar.

Hijr zulmun gör ki, sabr eýleý diýsem eýlär heläk,
Eýlesem bisabyrlyk älem era ryswa kylar.

Meniň ahwalym görüp, ybrat alyň, eý ähli yşk,
Kim ki bir betmähr yşkyda özün şeýda kylar.

Eý Hüseýni,, çün ol otly çehreden alsam nazar,
Gözlerime derdi hijran käçiden ot çakylar.

**❧ 42 ☙**

Saýawan zülpi kim ol aý dek ýüzüge ýapylar,
Sarsary ahymdan ol, kä ýapylar kä açylar.

Her kaýan göz salsa ol, gülçehre aýny reşkiden,
Köňlüme her kirpigi wah, kim tiken dek sanjylar.

Telbe köňlüm her kaýan ýitse beden weýranydan,
Yşk sährasynda Mejnunweşler içre tapylar.

Eý musulmanlar özümi bilmesem keýpiýetin
Yşk aşuby era biygtyýar olgan biler

Gülbün yşkyn köňül bagynda eşkim suwundan,
Men hut ekdim bilmen ondan, tä ne güller açylar?

Serneweştim yşk imiş eý şyh, görmeý çäre ýok,
Her kişiniň alyga ne kim ezelde ýazylar.

Niçe kim yhfa kylar yşkyn Hüseýni, waý kim,
Görgeç ol aýy ýene biygtyýar efgan kylar.

**43**

Çün ýüzüne otly ahymyň şerary saçylar,
Göýäýe zer hokgadyr kim gül ýüzüne ýapylar.

Kim kamar döwrüde görendir kuýaş zer riştesin,
Döwr era bu wejh birle kim ýüzüne saçylar.

Ýüz kuýaş, hatty şugagy ger ýygylsa bolmagaý,
Mahweşim zer rişte kylgan zülpüçe kim açylar.

Ne şerepdir ol peri Mejnunyga kim köňlüni,
Kaýt üçin altyn seläsil açyban mäkäm kylar.

Hylgaty zerbeft erer, ýok erse zerkeş saçyny -
Her tarap çün kim açar, jismi seraser ýapylar.

Gökde çün hurşydy altyn, zip ile bu nowg imes,
Ýerde hut andak gaçan bir sagdy köwkep tapylar.

Eý Hüseýni, şükür kyl, kim ýar wasly gadryny,
Hijri mühlik deştide awara bolanlar biler.

**44**

Haýsy jennet sebzesi hatty nemudaryça bar?
Ýa Mesiha nutky ol lagly-şekerbaryça bar.

Nasyh-a, jennet umydy birle barman köýüden,
Kim, bu men mahzuna ýüz ferdöws gülzaryça bar.

Aby-haýwan ger rowanu ruhy perwerdir Mesih,
Ne bu reftary, ne ol janbagş güftaryça bar.

Eý musawwar niçe reňgamyzlyk, wah, haýsy reň,
Laglynyň şeňrefi ýa hut hatty zeňňaryça bar.

Diýse bolgaý kim nazar, fennini bilmes zerre,
Kim ki aýny diýr: «Onuň hurşyt ruhsaryça bar».

Bozma aşyk köňlüni, ne billah ki yşk atwaryda,
Hiç jürm ähli muhabbet köňli azaryça bar!

Yşk era Mejnun Hüseýni birle kylmas bähs kim,
Ne özi bar ança, ne ýary onuň ýaryça bar.

**❧ 45 ☙**

Tä gözüm düşdi ýüzüňe, köňlüm oldy bikarar,
Sen hem etdiň lutpu-mähriňden meni umydwar.

Imdi kim boldum giriftaryň tümen müň näz ile,
Biwepalyk resmi aýynyny kyldyň äşgär.

Eýlesem lagly rowanbagşyňa janym pida,
Hanjary müžgän bile janymny eýlär sen pegär.

Gunça dek köňlüm başyňga öwrüler ne istese,
Onda eý gül gamza nişiden salar sen har-har.

Aýytsam «Başymny eýleý astanynyň topragy»,
Zulum daşy ýagdyryp, ondan çykarar sen gubar.

Ger diýsem: «Bagrymny eýleý itleriňniň tugmasy,
Zaglara taşlap etmes sen itleriňe ygtyýar.

Budur umydy Hüseýniniň ki ýa Taňry saňa,
Rehim bergeý, ýa oňa sabru-tahammul kerdigär.

**❧ 46 ☙**

Gunçaýy handan baryp, köňlümde galdy har-har,
Dynmaýyr janyma onsuz dünýäde bary ne bar.

Serwi katlar, läle ruhlardan açylmas bu köňül,
Wah,, neteý kim dähr bagy içre ýok ol gül yzar.

Wasly jamydan açylar erdi köňlüm bag-bag
Waý, ýüz müň waý, kim ol meý baryp galmyş humar.

Kaýda kim görseň ony, gülmek bile hursant idiň,
Eksin eýle eý köňül, her ýerde ýyglaý zar-zar.

Wasl era her dem saňa janym pida eýleý diýdim,
Neçün eý, aramy janym, eýlediň menden kenar.

Eý köňül, tutgyl ganymat şa muzaffar waslyny,
Kim ötüpdir dünýäde mundak belalar bişumar.

Eý Hüseýni,, ýarsyz sen neýlegüň älem era,
Gop, adem sermenzili azmyn kylyp keýniçe bar.

**47**

Tygy hijran sowurdy ýetmeý waslydan köňlüme bähr,
Noşy bermesden burun, berdi maňa bir katra zähr.

Bolsa ýüz ýyl wasl, ahyr hijr, ol sagat kişi
Tapmagandekdir wysal eýýamydan bir lahza bähr.

Gahar jamyny dembe-dem tartar men ol bethüýniň,
Göýäýe Taňry meni halk eýlemiş tartara gahr.

Bolsa Leýli birle Mejnun, deşt oňa jennetçe bar,
Leýk onsuz bolsa Mejnun, bar oňa dowzahça şähr.

Ýary çün köňlüňdedir, adyn tutup kylma pygan,
Hak çü ägädir, onuň zikri hafy hoşrak ki jähr.

Köp köňüli bu çemene baglama, eý andalyp,
Kim güli maksudy hergiz açmady gülzary dähr.

Duşdy çün hijriňe, imdi wasl tohmun ekeli,
Gözleriden gör ki açypdyr Hüseýni iki nähr.

**❧ 48 ☙**

Mahweşi ýok sorgaly bu zary haýrandan habar,
Gamkeşi ýok tapgaly bu razy pynhandan habar.

Wasl şemi şuglasyndan görkezer perwana dag,
Men kibi ol kaýda bergeý dagy hijrandan habar.

Wah, kany ol dilruba, kim bar idi husnyda an.
Hiç dilber bu zaman bermes maňa ondan habar.

Hijriden bu dem maňa döwranda ýüz aşup erer,
Ah kim tapmas men ol aşuby döwrandan habar.

Bes perişandyr damagym tä nesimi müşki biz,
Şamy gam ýetirdi ol zülpi perişandan habar.

Telbe köňlümi lebiň gan eýläp agzyň kyldy güm,
Tapgaý ony istegen ýa, Rep, bu dem gandan habar.

Hijr deştide Hüseýni zagpdan bar eýle kim,
Istegen tapgaý meger ol sary efgandan habar.

## ❧ 49 ❧

Ne habyby kim pyganymdan oňa bolgaý eser,
Ne rapygy kim meniň halymdan ol tapgaý habar.

Ýa ol aýdyp laglydan söz eýlese janyma gut,
Ýa bu pent aýdyp öçürse köňlüm odundan şerer.

Ýa ol etse kem, wysaly birle bagrym ganyny,
Ýa bu arytsa ýüzümde eşkden huny jiger.

Ol eger bidat tygy birle göwsüm kylsa çäk,
Bu tikip ol çäkni merhemden etse bährewer.

Zulum birle ol eger janyma sürse tygy katl,
Ýyglaban bu halyma, başymda bolsa nowhager.

Niçe jan kyldym pida, ne ony tapdym, ne muny,
Her niçe tohmy wepa ekdim jepa berdi semer.

Lutp edip, saky, Hüseýinge dola tutgul kadah,
Kim bu enduh içre öli, özden olmak bihabar.

## ❧ 50 ❧

Wah,, ne halatdyr ki men her niçe görkezsem nyýaz,
Eý mahy betmähir, senden zahyr olmas gaýry näz.

Kime kim berdim köňül, wah, duşmany jandyr maňa,
Bolmasyn hiç kime men dek yşk era suzu-güdaz.

Talygym zagpydan olgaý, gaçmagyň men telbeden,
Ýok ise nägä peri Mejnundan etgeý yhtyraz.

Ýok turur yşk ähli içre men kibi ryswa ýene,
Görkezip köp mähir ýaryga, wepasyn görgen az.

Niçe kim gördüň jepa, mähriňi efzun eýlediň,
Eý, Hüseýni ýok turur älemde sen dek yşkbaz.

**❧ 51 ☙**

Nerkes almas ýerden ol fettan gözüň alyda göz,
Agzyň alyda tutulmyş, gunçanyň  agzyda söz.

Reňsiz halyň boýara, hall kylaý göz merdümin,
Sürtgeý men şaýet uşbu riw ile halyňa göz.

Kylmagyl uşşak era, men telbeden biganelik,
Kim kylypdyr husn ähli dünýäde köp ýadyny öz.

Wasl era,  her kime, görgeç iltipatyn bozmadyň,
Eý köňül hijran oduna niçe köýseň imdi ýüz.

Tä ki köýüň topragyn sowurdy ruhsarymdan ah,
Uzr üçin alnyňda goýdum her zaman topraga ýüz.

Çarh çün bozdy kararu-sabru-huşum külbesin,
Sen hem eý tupany eşkim, bar onuň tarhyny boz.

Çün Hüseýni toba syndyrdy, muganny düz nowa,
Hem Hüseýni perdesinde saky-ýa sen bada süz.

### ☙ 52 ❧

Göz garasyn hal kylyp, ýazdym saňa ajzu-nyýaz,
Göz ýaşymy hem sepip, ol namaga eý serwi-näz.

Yşk ýetgeç aklu-huşu-sabyr her ýan pytraşar,
Ot kaýan ýüzlense wajypdyr ol ilge yhtyraz.

Äşgäre jan eger laglyň sözün aýdar weleýk,
Ýaşyryn gunçaň bile köňlümi bardyr özge raz.

Ol ne kamatdyr ki barça rastlar eýläp doga,
Diýr ki: «Bu gülşen era ol serwi bolsun serferaz».

Şowku-sabrym nagtyny eýleý ony görgeç pida,
Diýmese aýp eýläp ol mahweş bulary köpu-az.

Çün hakykat nury ol aryz tejelli sendedir,
Ne hakykat ol ki onuň yşkyny oýnar mejaz.

Eý Hüseýni,, ýar köýi Käbesi nowruz erer,
Ne ajap ger binowalar eýlär äheňi Hyjaz.

### ☙ 53 ❧

Yşkny meng etseler şowkum ody eýlär setiz,
Şugla ýaňlyg kim nepes täsiri eýlär ony tiz.

Yşk daýym zagplyk, jismimi istär örtegeý
Alla-Alla, niçe kylgaý bark has birle setiz.

Jüzwi-jüzwüm hijr era bir-birden aýrylmak dilär,
Kaş kylsaň hijr tygyndan tenimi riz-riz.

Tiredir ol türre göýä, kim pelek perwizini,
Hattyň üzre boldy hijranym donundan müşkbiz.

Kamatyň serwi, bu älemde kyýamat bes durar,
Jilwe birle pes ýene her lahza salma restihiz.

Ýardan aýry dirilik istemes men, saky-ýa,
Hijr zährinden meniň jamyma bolgyl jurgariz.

Eý Hüseýni,, rowza yşk ählige dilber köýüdir,
Tapsalar zuht ähli jennet, sen onuň köýüde gez.

**❧ 54 ☙**

Bagd äz in eý, husn ähli ili şeýda kylmaňyz,
Biwepalyk eýläban, äleme ryswa kylmaňyz.

Aňlaň eý, ähli wepa, ger ölseňiz tartyp jepa,
Biwepalardan wepa resmi temenna kylmaňyz.

Men ýesiri yşk men, gowga nedir uşşak era,
Eý rapygy pentguý, aýdyň ki gowga kylmaňyz.

Men öler halatda men, eý ýar, köýi itleri,
Eýlemäň gowga meniň syrymy ifşa kylmaňyz.

Ot düşüpdir deşt üzre ahymdan eý ähl tarb,
Lälezar eýläp tasawwur, azmy sähra kylmaňyz.

Syryn ile äşgär eýlär kişige yşk era,
Zynhar öz syryňyzy äşigäre kylmaňyz.

Bir nepes janan bile, tapmyş Hüseýni hylwaty,
Baryň eý jany-köňül bir dem alala kylmaňyz.

## ❧ 55 ☙

Ol kuýaş köýünde men awarany bent eýläňiz,
Bary bu tezwir ile köňlümi hursant eýläňiz.

Köýüde men telbäni ýüz jebr birle öldürip,
Ol sugubetleri ýüz diwanaga pent eýläňiz.

Isteý-isteý tapsaňyz köňlümi kim bozmuş meni,
Wasl tygy birle siz perkent-perkent eýläňiz.

Hassa köňlüm zagpy hetden ötse kuwwat kesbige,
Dostlar ol ýüzu-leb ýadyny gülgant eýläňiz.

Köýnegin çäk etse ol mest, eý ki eýlärsiňiz rufu,
Rişteýi janymy her taryna peýwent eýläňiz

Köňlüme ylmu-edep tälimi köp bermek bile,
Wamyku – Perhadu – Mejnun dek hyratment eýläňiz.

Ger Hüseýni diýseňiz şoraba dökgeý talh-talh,
Huplar gähi oňa bakyp şekerhant eýläňiz.

## ❧ 56 ☙

Gan görüp eşkimni, köňlüm nalasyny sormaňyz,
Çäk olup göwsüm, jiger pergalasyny sormaňyz.

Azm edip ol gunçaýy handan adem gülzaryga,
Ýüz sary açgan sereşkim lälesini sormaňyz.

Çünki bardy ýaşym imdi göz agydan katralar,
Damanyn her ýan görüp, gam jalasyny sormaňyz.

Tire köňlümde ýüzün gerdimde derdin gören il,
Gam tünide aýy-mähnet hälesini sormaňyz.

Hijride gören Hüseýniniň pyganyn, dostlar,
Ýusup üçin piri Kengan nalasyny sormaňyz.

## ❧ 57 ☙

Bir nepes  ol aýny görmek, çün imesdir destres,
Ony gören ýerni, wah, baryp göremen her nepes.

Köwkebi eşkim şapagyň, Gün gelse wah erer seza,
Men ki subhy wasl era, hijran tünün kyldym höwes.

Hamlykdan ger höwes kyldym pyragyn wasl era,
Eý, pelek janyma ýetdim, ger höwesdir uşbu, bes.

Kaýda kim basdyň aýak, akdy sereşkim ençe kim,
Läle berdi, bar ol toprak era her haru-has.

Eý, Hüseýni hijride jismim era köňlüm guşy,
Gülden aýry andalybydyr giriftary kapas.

## ❧ 58 ❧

Eýledi  lagly tebessüm gunçaýy handan imes,
Dagyny köňlüm ganatdy, läleýi nugman imes.

Sebzeýi hatt birle göýä gunça agzy nagşydyr,
Köňlüm içre näwükiden zeň, leýik peýkan imes.

Wah,, görüň men,  men goýun dek aýlanyp bir ýar üçin,
Deşt üze eý dostlar Mejnuny sergezdan imes.

Her dem ol kirpik hyýaly jan regiden gan döker,
Ýogsa mahzun köňlüm içre neşteri hijran imes.

Eý, köňül bir döwürniň ser pitnesidir kim meni,
Beýle ryswa kyldy, ýogsa pitneýi döwran imes.

Diýme kim alyda jan biýr, ýogsa yşky terkin et,
Kim ol asandyr maňa leýken bu bir emkan imes.

Ger Hüseýni nala kylsa, yşk era aýp etmäňiz,
Kim durar aşyk kim onuň şiwesi efgan imes.

## ❧ 59 ❧

Ol peri köňli meni-diwanaga maýyl imes,
Ýa meniň awara köňlüm yşkyga kabyl imes.

Berdiň, eý, Mejnun, meniň ryswalygym görgende pent,
Bilmediňmi, barça il huş ählide akyl imes.

Natuwan jismimde her ýandan görüngen dag era,
Onda hijran dagydan ýüzden biri dahyl imes.

Tüntbady hijr ösüp, jismim sowurdy köýüden,
Ýogsa goýun dek ötere onda müstagjyl imes.

Hatty nagşy hatyrymdan tyg ile dep olmady,
Wah,, ne hattdyr kim niçe butgan saýy zaýyl imes.

Yşkdan kyldym ýene tagatny, wah kim bilmedim,
Kim kaza okyna takwa jöwşeni haýyl imes.

Çün Hüseýnidir gedaýyň husnydan bergil zekat,
Eý, melahat mahzany ol sim alar, saýyl imes.

## ❧ 60 ❧

Mende her dem ýüz nyýazu, onda istigna-ýu bes,
Her zaman ýüz jan bereý, ol şoh biperwa-ýu bes.

Diýmäňiz kim zülpi söwdasy hezin köňlüňde bar,
Kim erer diwana köňlümde hem ol söwda-ýu bes.

Yşky tarajynda bardy dini yslamym dagy,
Diýmäňiz  kim bolmyşam diwanaýy ryswa-ýu bes.

Ne köňülde sabyr goýdy, janym içre ne karar,
Ýok ki, yşkyň akly-huşum eýledi ýagma-ýu bes.

Ýere girsin, eşk kim akyzdy bagrym gan edip,
Ýok ki mahfy, syrry yşkym eýledi efşa-ýu bes.

Kylmady uşşak aklu-dinu-neňu-nam terk,
Munça ryswalyk kabul etdim meni ryswa-ýu bes.

Eý, Hüseýni yşk ile çün afyýet jem olmady,
Her ne gelse urma dem, köňlüm era esra-ýu bes.

## ❧ 61 ☙

Ýa Rep, ol gül içre gunça nege güftar eýlemes,
Ýa bilip, bilmesge salyp, syrym yzhar eýlemes.

Daş ile polada ahym odydyr kärgär,
Ne gatydyr ol köňül kim hiç oňa kär eýlemes.

Ol jepakeş bilgeý, ahwalym gaty sagb erkenin,
Kim bolup ganlar gam yşkyn pedidar eýlemes.

Yşky mengide kylar nasyh tili köňlümi riş,
Ýogsa bu gam gunçasyn, daň ýeli efgär eýlemes.

Tuby jennet eger ýüz näz ile kylsa horram,
Serwi näzim alyda ol azmy-reftar eýlemes.

Aý ýüzüň taglydyga nakgaşy Çyn her dem çeker,
Ýüz rakam leýkin birin ýüzden nemudar eýlemes.

Ynsu-jyna gerçe ýok nalamdan uky, wah, ne sud,
Kim demi näz ukusyndan, ony bidar eýlemes.

Sen ki tartyp tyg, il bogazyn çekerler her tarap,
Barçasy tagjyl üçindir, kimse zynhar eýlemes.

Ger Hüseýni yşkyny ykrar tartar ähli zuht,
Ähl imesler, ýogsa ol bu işden inkär eýlemes.

**62**

Eýle kim gül içre gunçaň her niçe mälim imes,
Gunça agzyň niçe kim, söz diýse hem mefhum imes.

Ol kuýaşyň pertowyn köýüde görsem ýok ajap,
Hiç kim jennetde tuby nurydan mahrum imes.

Yşk zulmydan eger Perhadu-Mejnun öldüler,
Mende her demdir ölüm, men dek olar mazlum imes.

Şa hökmi birle köňlüm, yşk terkin tutmagaý,
Şa erer häkim weli bu kimsäge mähküm imes.

Yşky-meý jürmige deýr içre meni ýazgarmaňyz,
Nägä kim metjitde dagy hiç kim magsum imes.

Ne beladyr yşk kim gördüm onuň owrakynda,
Dert ile mähnetden özge nuktaýy merkum imes.

Ger Hüseýniniň, wysalyň döwletden eý senem
Ýäsi köp möwjut ise, umydy hem magdum imes.

## ❧ 63 ☙

Eý, köňül  ol dilrubanyň özge ýary bar imiş,
Wah, saňa duşman bolup, ol özgelere ýar imiş.

Her zaman ýüz bar, dil  azarydan köňlümdedir,
Wah, ki azary bozuk  köňlümde munça bar imiş.

Derdi yşkyň şerhini gözüme diýgeç, dökdi ýaş,
Wah, kim ony ýar sagyndym weli agýar imiş.

Zar olup yşkyga, azaryn gelerni  bilmedim,
Zarlaryga yşkdan gelen nesibi - azar imiş.

Ýüz açyp örtär meni, wah, yşk odundan ne gile,
Kim maňa ot salyjy, ol ataşyn ruhsar imiş.

Hijrinde biçärelikden ahy-waweýla ne sud,
Kim belalyk yşkyda biçärelik naçar imiş.

Eý,  Hüseýni, diýr idiň ol dilrubany biwepa,
Men hem  ony pähm edip, men kim ýüz onça bar imiş.

## ❧ 64 ☙

Eý, köňül, bolsaň wepasyz dilrubalardan halas,
Şükür kyl, bolan kişi ýaly belalardan halas.

Ömür ýaňlyg biwepadyrlar özümi isterem,
Ömür eger kylsa wepa, bu biwepalardan halas.

Telbe köňlümden halas olmas periweşler gamy,
Rast andak kim bola alman men olardan halas.

Täze-täze dag köňlümden gara salan kibi,
Mümkin olmas bolmak ol ýüzi garalardan halas.

Hanakadan tä harabat içre girdim kyldy Hak,
Hem ryýadan hem ryýaýy parsalardan halas.

Dehr elinden eý  ki bolduň munkatg şükür eýle kim,
Hem jepagärlerden olduň, hem jepalardan halas.

Eý, Hüseýni wasl umydydan rakybyň boldy halk,
Özňi kyl hem muddagy, hem muddogalardan halas.

**❧ 65 ☙**

Yşkydan tä kylmyşam peýda, meni şeýda merez,
Kylgu dekdir zagplyk jismimi näpeýda merez.

Eýle kim, daryş-şypa içre watan tutgaý meriz,
Eýlemiş janu-tenu-köňlüm öýün mäwa meriz.

Ýüz merez kasdymdadyr kim gördi mundak hassa kim,
Başyda ähli gaza dek, eýlegeý gowga merez.

Zagp era hunharalykdan hiç berhiz eýlemez,
Munça kim daýym çeker ol nerkesi şähla merez.

Zülpi zynjyrydan özge ýok alajym eý hekim,
Telbe köňlüme ki bolmuş maýaýy söwda merez.

Zagpym aşmyş söz diýmäň ol aý sözünden özge kim,
Hatyry näzik bolar tapanda istila merez.

Eý, Hüseýni meý bile kylgyl humaryň pikrini,
Dep hem sahba kylar çün getirer sahba merez.

**❧ 66 ☙**

Eý, jemalyň gülşenide sebzeýi sirap hat,
Aryzyň kafury üzre zibi müşki nap hat.

Katlyma müşkin hatyň her harpy boldy bir sebäp,
Kim direler çün mürettep eýledi esbap hat.

Hat eser zahyr kylypdyr safhaýy husnuň üze,
Ah ol günden ki zahyr eýlegeý agrap hat.

Hat bozuldy leýk maglumyň bolar girýanlygym,
Beýle kim ýazdym pyrakyň zulmydan ýyglap hat.

Pyrkatyňda tabu-piçim şerhini kyldym rakam,
Setir era her ýerde zahyr kyldy  piçu-tap hat.

Eý, habybym  hama sür, rukgam jogabyna ki bar,
Waslça kim bir-birige ýazsalar ahbap hat.

Eý, Hüseýni şerhi halym ýazsam olgaý sen melul,
Çün okyr halatda zahyr eýlese ytnap hat.

## ☙ 67 ❧

Köňlüm etdi yşk esraryn kylyp tekrar hyfz,
Kim ki kylgan dek kelam Päk-u Haýýy asar hyfz.

Huplar öz husny waspyn ger kylarlar, ne ajap,
Taň imes but waspyny ger kylsalar küffar hyfz.

Gül üçin bag içre bilbil müň nowa örgenmedi,
Kim ezel gülzaryda kylmyşdyr ol esrar hyfz.

Dähr gülzaryda ol gül husnun öwsem aýp imes,
Hasse kim kylgaý sözüm ol serwi gülruhsar hyfz.

Ýar her söz diýse hergiz hatyrymdan çykmaz ol,
Özgelerden bolmady köňlüme bir güftar hyfz.

Kyl ýigitlikde ýigitler yşky syryn hyfz kim,
Söz bolar ermiş garrylyk wagtynda duşwar hyfz.

Ýüz müň olgaý erdi müň dessanyň eý bilbil eger,
Kylsaň erdi yşk esraryn Hüseýniwar hyfz.

## ☙ 68 ❧

Dişi waspyda diýdim: dür kibi ýegsan elfaz,
Zülpi söwdasy era leýk perişan elfaz.

Yşk esrary pesahat bile tapmas takryr,
Toty aýdara besi sagpdyr asan elfaz.

Muddagylar sözi bimany eger bolsa ne taň,
Isteme many eger, iste nadan elfaz.

Lafzy täsir kylyp örtär onuň manysy,
Çün sorar şärih derdi-gamy hijran elfaz.

Terki yşkyň diýsem öldür mah ki diýr manysyz,
Öz-özi birle junun ähli ferawan elfaz.

Agzyň esraryda köpdür sözüm-u diýe alman,
Ger gulak salsa diýeýin bir niçe pynhan elfaz.

Binowa boldy Hüseýni ne nowa tapgaý eger,
Waslydan zahyr oňa eýlese janan elfaz.

**69**

Ah kim hijran odundan köýdi janym özge nowg,
Örtedi älemi hem otly pyganym özge nowg.

Hassa köňlüm zagp eder, wakyp boluň eý dostlar,
Kim bu gündendir bu zary-natuwanym özge nowg.

Telbe köňlümi junun wadysy içre istemäň,
Kim bu katla etmiş ol bihanu-manym özge nowg.

Halatym Perhadu-Mejnun kyssasyna ogşamaz,
Kim erer yşk içre mühliki dessanym özge nowg.

Wada kyldy wasl üçin, boldum ýesiri waý kim,
Sözleşer ol zalymy nämähribanym özge nowg.

Bolmagym ryswa taň ermes kim bu katla halk era,
Paş boldy esragan syrry-nahanym özge nowg.

Köňlüm alyp janyma kast etdi ol bigäneweş,
Eý, Hüseýni bar idi ondan gümanym özge nowg.

**❧ 70 ☙**

Dagy yşkyň bermiş erdi akly-huşumdan  pyrag,
Wah, ne goýdy şuglaýy hijranyň ol dag üzre dag.

Huplar husnuny, gerdun, aryzyňdan ýarydar,
Röwşen etgen dek bir oduň şuglasyndan ýüz çyrag.

Köňlüm etdi köýüde bir oda düşen telbäni,
Hiç aşyk gören olgaýmy diýp eýlär men sorag.

Gözleriň kim boldular bimarlyk aýnyda mest,
Türpe işdir kim imesler göz ýumup-açynça sag.

Husn bagynda ýüzüň birle lebiňden zip erer,
Görmedik bir paslda gül birle beren miwe bag.

Saky-ýa, zagpym alajy badadyr, gaflaty goý,
Kim elikden bargu dek men içmesem bir dem aýag.

Eý, Hüseýni şamy hijru-zülpi söwdasyn diýme,
Kim meni diwanaga onsuz müşewweşdir demag.

## ❧ 71 ☙

Gam sypah kasdyma çykdy, saky-ýa tut jamy sap,
Kim bolar jamy meý içgenden delir ähli mesaf.

Jüz melalat, ýok dirilikden çü ol aý hijride,
Tutgul eý yşk imdi ol teklipden bizi mugaf.

Göwsüme oku-gylyjyňdan erer haýrat besi,
Kim bu bir her niçe degse, ol biri eýlär şegaf.

Yşk  desti zory ger budur meniň ajzym ne taň,
Aždarha ger bolsa öz ejizige kylgaý ygtyrap.

Diýse köňlüm: «Tutgum özge ýar yşkyň terk edip»,
Aýp imesdir mest ile diwanadan lap-u gezap.

Käbeýi köýüň erer, andag mukaddes rowza kim,
Hüýr, köwser içre gusl eýläp ony eýläp togap.

Eý, Hüseýni, görmeseň döwri muhalyfdan nowa,
Jamy döwründe  gerek pähm olmasa senden hylap.

## ❧ 72 ☙

Köýüde itler ony kim çykdy her ýan muhtalyp,
Telbe köňlüm göýäýe kim onda boldy mugtakyf.

Gam tüni jismim era kim tyg sürdüm her tarap,
Serwi kaddyň ýady birle her biridir bir elip.

Hassa murydyr men eý yşk eýleme bidat kim,
Ajdarha alyňda öz ejzine bolgaý mugtaryp.

Yşk era ger niş gelse noş görmekdir hünär,
Sagp erer her kişi bolmak bu sypata muttasyp.

Ah kim ol serwi tabgy il biledir mustakym,
Gaty ahymdan meniň birlemi erkin munharyp.

Nasyh-a, pendim junun mengige yzhar eýlediň,
Telbäge akl öwreder sen göýäýe bolduň haryp.

Yşk era apat salamat köýüdedir afyýet,
Eý Hüseýni, hoşdur ol ýan kylsaň özňi munsaryp.

## ❧ 73 ☙

Kyldy bagtymy gara, zülpi dek ol mah ez pyrak,
Niçe köýdürgeý meni-dilhassany ah, ez pyrak.

Ger çe wejhulladyr ol aý dek ýüzi ýa, Rep neden,
Dirgizer gäh wasly birle, öldürer gäh ez pyrak.

Däneýi halyň hyýaly birle eý gül harmany,
Niçe sowurdyň meni hesretde çün kah ez pyrak.

Her kişiniň janyga geldi ajal bir ýol bile,
Ah geldi janym üçin eýläban rah ez pyrak.

Akybet ýüz derdu-hesret birle bu misgin Hüseýin,
Ölgüsidir görmeýin ýüzüňni nägäh ez pyrak.

### ❧ 74 ☙

Bar imiş ýar iştiýaky esru gaty iştiýak,
Wasl tapman, wah, tükenmez dert imiş derdi pyrak.

Özge yşk ählini bilmen, wah maňa ýokdur nesip
Yşkdan, gaýry ez pyraku-ýardan jüzi iştiýak.

Ýarsyz görmen haýatymny dirilik sanyga,
Wah,, ne emkandyr diri bolmak söwer jandan ýyrak.

Eý ki Leýli hijride, sergeşte Mejnun halatyn,
Diýr sen aňlaý kim niçik ermiş meniň halyma bak.

Eý saba, geldiň, Hüseýni telbe köňlün sorgaly,
Bardy menden, ol peri köýi sary kylgyl sorak.

### ❧ 75 ☙

Lagly üzre sebzeýi hatty nemudaryga bak,
Şoh reňamizniň şeňrefru zeňňaryga bak.

Eý, ki bir zynjyr küfr içre tümen müň ähli din,
Görmedim diýr sen mukaýýat zülpi zünnaryga bak.

Serwi üzre gül görmegen bolsaň kaddu-ýüzüňni gör,
Jany şirin isteseň lagly şekerbaryga bak.

Eý ki jennet rowzasy içre dilär sen serwi-gül,
Gülşen köýüge gir, katt bile ruhsaryga bak.

Zähmi mühlik köňlüm ahwalyga jan-a, rehm kyl,
Gany durmaz ýarasyn gör, nalaýy zaryga bak.

Dähr bagynyň ryýahynyga ýok buýy wepa,
Ha ragna lälesin gör, ha gülzaryga bak.

Ger Hüseýni sagp halyn yşkyň içre bilmeseň,
Çeşmi hunrizige göz sal, jismi efgaryga bak.

**76**

Ah, kim yşkym odunyň bir zaman aramy ýok,
Istegen aram ol oda jüz hyýaly hamy ýok.

Wasl şemgiden ýaryp, perwana halym ne biler?
Şamy hijrim dek çü onuň bir garaňky şamy ýok.

Aryzyňy Aý diýsem ermes muwejjeh nege kim,
Aýyň apatlyk gözu – ruhsaraýy gülfamy ýok.

Munça din ähliniň yslamyn alyp kapyr gözüň,
Wah, ne halatdyr ki bir kapyrça hem yslamy ýok.

Halk saýt eýlärde deň ermes seniň birle kuýaş,
Zülpi-haly dek çü onuň däne birle damy ýok.

Bolsa älem kämrany kämsiz ömür ötürer,
Kim ki bir şirin tekellümniň lebiden kämi ýok.

Eý Hüseýni, niçe gün hoş tut çü pany dährini,
Kim imes Jemşit her şa, kim golunda jamy ýok.

## ☙ 77 ❧

Gunçany agzyň diýsem, wah, kim onuň güftary ýok,
Serwini kaddyň diýsem, neýleý onuň reftary ýok.

Aýy ne ýaňlyg saňa nisbet kylaý, kim husn era,
Serwi dek hem kaddy ýok, hem gül kibi ruhsary ýok.

Zülpüňe sünbülni, ne nowg, eýläýin teşbih kim,
Hem dilasa atyry, hem jan riştesi dek tary ýok.

Aýta alman laglyňa ýakut ogşar kim onuň,
Hem çüýçüklik tagamy hem janbagşlyk asary ýok.

Ger rakybyňdan meni ögsük görer sen, bak imes,
Kim ki aşyk boldy itden kem diýseň hem ary ýok.

Isteseň köňlüme asaýyş, kadah tut saky-ýa,
Kim demi ýok, kim ulusdan ýüz tümen azary ýok.

Köýüde iti Hüseýni, köňli taň ýok istese,
Kim bolupdyr onda bir diwanaýy efgäri ýok.

## ☙ 78 ❧

Telbe köňlüm tä erer, yşkyňda şeýda eý, rapyk,
Eýlemez özge periler sary perwa eý, rapyk.

Tapdy ömri jawydan azarda janym tä erer,
Lagly sirabyň Hydyr, sözüň Mesiha eý, rapyk.

Türräni ruhsar üze kyldyň perişan wah, ne taň,
Ger demagymy perişan kylsa söwda eý, rapyk.

Halkdan yşkyňny pynhan eýlemek maksut erer,
Özgeler sary gözüm ger düşse umda, eý, rapyk.

Örtedi köňlümi mähriň zerreýi barmy eken,
Bu heraratdan seniň köňlüňde aýa, eý, rapyk.

Bilbili şeýda eger gülzar era mesgen kylar,
Telbe köňlüme erer köýüňde mäwa eý, rapyk.

Genji waslyň kim dilär misgin Hüseýni, wah erer,
Ol geda kim şalyk kylgaý temenna, eý, rapyk.

**79**

Eý sagadat matlagy ol aryzy mahyň seniň,
Ähli bineş totyýasy häki dergähiň seniň.

Ol wepasyz köňlüde çün ýok turar resmi wepa,
Eý köňül, ne ýere ýetgeý, nala-ýu ahyň seniň?!

Kylmagyn hijran elinden şikaýat eý köňül,
Akybet bolgaý miýesser wasly dilhahyň seniň.

Ýar Rep, ol döwlet miýesser dünýäde bolgaýmy, kim,
Syhhaty tapgaý ýüzüň görgeç bu gümrahyň seniň.

Niçe ýaşyrdyň sen imdi yşk syryny il era,
Paş eder ahyr Hüseýni çehreýi kähiň seniň.

## ❧ 80 ☙

Senden aýry düşeli, eý mahy-tabanym meniň,
Dembe-dem gan ýaşy ýyglar çeşmi girýanym meniň.

Çün meni waslyň bile şat etmeseň, sorsaň bolar,
Kim, niçik sen derdime, eý syna biryanym meniň.

Işigiňde gijeler aheste imdi ýyglaram,
Kim itiňe bermesin, zähmet bu efganym meniň.

Derdi yşkyň hetden aşdy, gorkaram kim nägehan,
Äşgäre bolmagaý bu syrry-pynhanym meniň.

Diýdi: «Mensiz dünýäde nädip direldiň, eý Hüseýin»,
Rast diýr sen ýazygymdan geçgin, eý janym meniň.

## ❧ 81 ☙

Galgaç ahym sarsaryga beýtil-hazanym meniň,
Ýagdyrar gerdi-bela başyma weýranym meniň.

Yşk sährasy era her sary ganly läledir,
Onda bagrym dagydan, akmyş meger ganym meniň.

Etgeli köňlüm perişan, men ki galdym bilmeýin,
Kaý tarap barganny Mejnuny perişanym meniň.

Bu ki laglyň tirgüzer ilni tekellüm eýläban,
Men biler men uşbu mühlik gamny-ýu janym meniň.

Näwükin çekdi köňülden türpe gör kim agtarar,
Çäkler eýläp ki galmyş, onda peýkanym meniň.

Äşgäre otlaryma çäre kylsaň, eý tebip,
Ony neýlär sen ki örtär dagy pynhanym meniň.

Eý Hüseýni, nala kylsam öldürer kapyr gözi,
Göýäýe goýmaz ony, ukyga efganym meniň.

**82**

Dudy hijriňden garaldy beýtil-hazanym meniň,
Sili eşkim birle hem ýumruldy weýranym meniň.

Her zaman gorkuzma kim «Janyňy alam jebr ile»,
Al, pyrakyň jebriden galan ise janym meniň.

Yşkyda çäk eýlärem göwsümi bu wehm olmasa,
Kim ulusa zahyr olgaý dagy pynhanym meniň.

Hanu-man terkin kylyp ýitdi köňül kim bilmedim,
Kaýda bardy ol ala-hanu-ala-manym meniň.

Azm kyldym yşky bidadyny zahyr kylgaly,
Salmady wah kim gulak halyma soltanym meniň.

Ne ajap köňlüm pyganydan ulus tapmak wukuf,
Kim deşilmiş wah köňül tä päkiden ýanym meniň.

Eý Hüseýni,, men eger awara boldum gam imes,
Ömru-döwlet birle bolsun köňül alganym meniň.

## ❧ 83 ☙

Düşgeli hijriňde eý, serwi gülendamym meniň,
Ne gözümde uky bar, ne janda aramym meniň.

Ýetirer men şama hijriň günin ýüz renç ile,
Daňa, wah, bilmen ki ne ýaňlyg ýeter şamym meniň.

Her haçan meýgun lebiň hijranyda çeksem kadah,
Iki göz hunabydandyr leb-beleb jamym meniň.

Suzy yşkymy sabadan wah ne nowg ersal edeý,
Kim sumum olar saba ýetirse peýgamym meniň.

Diýge sen eý, nama elter peýk, «Zaru-hassadyr»,
Ger Hüseýni halydan sorsa dilaramym meniň.

## ❧ 84 ☙

Wah,, ki yşkyňdan jahan içre pyganymdyr meniň,
Barça köýu-köçede ýüz dessanymdyr meniň.

Ragdu-bark ermes bulut içre görünen her tarap,
Bir kuýaş hijranyda otly pyganymdyr meniň.

Halk dagy äşgäri butsa ne sud eý köňül,
Ol ki butmaý galyjy dagy nahanymdyr meniň.

Jism era bu hassa jandan gelmegil her dem be teň,
Kim bir-iki gün bu öýde myhmanymdyr meniň.

Ömür üçin kylsam doga, sen kylmagyl ýa Rep, kabul,
Çün haýatym istemes şohy ki janymdyr meniň.

Çün peşan gözümde kaddyňnyň hyýaly bitgeli,
Juýbar etrapynda serwi rowanymdyr meniň.

Ahu-hunabymny lahnu-bada eýläpdir güman,
Ol jepaçy ähdi ýalan betgümanymdyr meniň.

Ýardan jüz ýagşylyk gelmez weliken alnynda,
Zulmuna bagys köňlüm atly ýamanymdyr meniň.

Ger köňülsizlikden ölsem, aýyp kylma eý Hüseýin,
Wah,, neteý, bermes köňül kim dilistanymdyr meniň.

**❧ 85 ☙**

Şamy hijranym görüp sen mehr adyny tutmadyň,
Wadaýy subhy wysal eýläp ony ýarutmadyň.

Wasl bahryn tapmaýyn düşdüm çü hijran berrige,
Men sumumy hijr era köýdüm elim kim tutmadyň.

Sen zülal waslyny tutgyl ganymat eý köňül,
Waslyn istäp wah ne ganlar hijride kim ýuwtmadyň.

Eý köňül ger lapy yşk ursaň müsellemdir saňa,
Köp jepa ondan görüp, mähriňi hiç öksütmediň.

Ah kim misgin Hüseýni öldi bu hesret bile,
Bir gün ony itleriň hyýlyga sen ýawutmadyň.

## ❧ 86 ☙

Zülp açyp men telbäni aşupta ahwal eýlediň,
Çini ebru görsetip köňlümi bihal eýlediň.

Öpgeli geldi köňül zülpüň üçin eý, serwi-näz,
Serferaz eýlär mahalda ony paýmal eýlediň.

Jan guşun saýt eýlemäge laglyň üzre eý, kuýaş,
Däneýi mähr ekdiň emma, adyny hal eýlediň.

Her haçan diýdim wepa kyl, eýlediň ýüz müň hiýel,
Her haçan diýdim jepa kyl, ony filhal eýlediň

Katl edeý diýp gelmediň başyma eý serwi rowan,
Özgeler katlyga bolduňmy, ne ahmal eýlediň?!

Tygy katl urduň köňüle, şükr erer leýkin maňa,
Kim wepasyzlar gamydan parygul bal eýlediň.

Ger Hüseýni hijr era diýdi: «Pygan eýleý pygan»,
Şükür kim waslyň bile ol dem tilin lal eýlediň.

## ❧ 87 ☙

Yşk ýesirin aşyk olgan mübtelalardan biliň,
Wasl kämin tapmaý ölen, binowalardan biliň.

Yşku-hijru-dert kastym kyldylar ger halyma,
Wakyp ermes siz, bu ýüzlenen belalardan biliň.

Tende her ok zähmiden bagrymda eýläň bir başak,
Ol başaklarnyň hasabyn bu ýaralardan biliň.

Yşk era enduhu-hesretsiz neter köňlüme zagp,
Kuwwatyn ol natuwanyň bu gazalardan biliň,

Eý, ki bilmeý siz jununym, çün sorar siz halatym,
Ony şerh eýlärde nämäfhum edalardan biliň.

Bilmegenler yşk bidadyny Mejnun halyga,
Bir jepa men tartgan dürli belalardan biliň,

Ruzygärimiň gara bolmaklygy keýpiýetin,
Eý ki bilmeý siz gözi-gaşy garalardan biliň

Jamy-Jemlik  şalarnyň heşmetin meýhanada,
Dert üçin synan supal  elter gedalardan biliň.

Ger Hüseýni halatyn yşk içre bilmeý siz ony,
Rendelik köýüge düşen parsalardan biliň.



Hijr derdin hijr gören natuwanlardan biliň,
Wasl ile eşreti bilgen kämranlardan biliň.

Bilmegen ahbap, men awara bolan halatyn,
Köýüde her ýanny kylgan reňňi ganlardan biliň.

Eý, ki bilmeý siz ne katyl zähmi birle ölmüşem,
Zähmi köp jismim era, mühlik nyşanlardan biliň.

Mähr wadysynda ýiten mähribanlar köňlüden,
Eý ki bolmaý siz habar, nämähribanlardan biliň.

Eý ki bilmeý siz menu-Mejnun gamu-derdide parh,
Sagpy ahwalyma ýazan dessanlardan biliň.

Bikesu-awaralyk ylmyn müderris aňlamaz,
Ol sapagy men kibi bihanu-manlardan biliň.

Ger Hüseýni halyny bilmez siz eý, ähli neşat,
Köňli çeken haznu-derdefza pyganlardan biliň.

**89**

Gam ýeli jismim binasyn boldy weýran kylgu dek,
Kaýsy weýran, kim gara ýer birle ýegsan kylgu dek.

Derdi-gam sili dagy köňlüm – harymyga düşüp,
Ol sewat içre bozuklyk olça emkan kylgu dek.

Eşki hunaby iki giryan gözümiň ýamgury,
Sabru-huşum keşwerin bozmaga tupan kylgu dek.

Girmegeý erdim muhabbet köýüge bilsem idi,
Kim bolar renju-sugubet munça tugýan kylgu dek.

Şuglaýy enduh örtäp hassa janym harmanyn,
Sarsary ahym külün her ýan perişan kylgu dek.

Saky-ýa, meý tut ki şaýet mestlik bolgaý maňa,
Munça müşgil halny fil-jümle asan kylgu dek.

Eý,  Hüseýni ýetmese ol aý seniň perýadyňa,
Çarhu-enjüm hut imes derdiňe derman kylgu dek.

**❧ 90 ☙**

Ol sowady hat içinde lagly handanym görüň,
Bahry gam içre gözümniň dürri-galtanyn görüň.

Çäklerdir köňlüm ol ýüz reşkiden wah läle dek,
Ortasyda täze dagu-döwrüde ganyn görüň.

Çehre birle sebzeýi hatty erer husnyga zip,
Husn bagy zynaty gül birle reýhanyn görüň.

Göz gara kylmyş köňül mülküni taraç etgeli,
Her sary saplar düzetgen hyýly müjgänin görüň.

Göz bile köňlüme gan ol saldy ger bawer imes,
Gözde lagly eksi-ýu köňlümde peýkanyn görüň.

Bu çemeniň güllerinde ýok wepa, eý huplar,
Pes wepa kylmak ganymat husny döwranyn görüň.

Eý, ki diýr siz kim Hüseýni ne üçin bimardyr,
Läle-ýu gül üzre ýatan iki fettanyn görüň.

**❧ 91 ☙**

Çün junun zynjyryga boldum giriftar, eý köňül,
Bolga sen persuda janymdan habardar eý, köňül.

Gaçsam ol zynjyr ile awaralyk sährasyna,
Kylma halymy hyret ählige yzhar, eý köňül.

Goý ki döwranyň jepa aýyn ili bidadydan,
Bolmaýyn hergiz olar içre pedidar, eý köňül.

Onda hem goýmaý tapyp diwanadyr diýp baglaban,
Südräp elter bolsalar halky sütemkär, eý köňül.

Kylsalar gowga ulus janyma bidat etgeli,
Menden ol dem lahzaýy aýrylma zynhar, eý köňül.

Şaýet ol ýanlyg tomaşa sary mahweşler bile,
Gelgeý ol şemşat kadd, mahy ruhsar, eý köňül.

Görgeç ony ger Hüseýni ýaňlyg istäň terki huş,
Hezretide kylga sen janymy isar, eý köňül.

**❧ 92 ☙**

Ah ile, azm eýledim razyma mährem ýagşy kal,
Dert ile, aýryldym eý, derdime merhem ýagşy kal.

Hyzmatyňda jany-köňlümi goýup azm eýledim,
Eý köňül munysy janyma hemdem ýagşy kal.

Gerçe hijranyňda galmaz ruhy-jismimden eser,
Sen salamat bolgul eý, ruhy müjessem ýagşy kal.

Men baryp sen ýar alynda galar sen eý köňül,
Meni ryswa eýlediň ryswaýy älem ýagşy kal.

Haýyry badyňdan Hüseýni telbe bolmuş eý peri,
Diýmesin ýaryga hiç perzendi adam ýagşy kal.

## ❧ 93 ☙

Yşkdan geldi meniň başyma ençe sagp hal,
Kim ony Perhat ile Mejnun kyla almas hyýal.

Akl onuň eslahyga her niçe kim kyldy setiz,
Leýk yşkym mengini kylmak idi emri muhal.

Sabru-huşum mülki boldy ortada ýer bile deň,
Men bolup paýmal tapdy hany-manym yhtylal.

Kine eýläp yşku-aklym, sabru-huşum bozdular,
Wah, meni bihany-man, boldum arada paýmal.

Düşdi erken ile dagy yşkdan derdi-bela,
Maňa düşenniň müňünden birewli ýok ähtimal.

Ötmegil husn ähli köýi sary zynhar eý rapyk,
Ger ynanmas, sen meniň halyma bakyp ybrat al.

Eý Hüseýni, çün erer nowmytlyk küfr, eýle sagy,
Kim nesibiň afyýet köýüni kylgaý Züljelal.

## ❧ 94 ☙

Wah, ne işdir, kimi kim men mähriban kyldym hyýal,
Özgelerden ol meni köpräk kylar azarda hal.

Kimni kim ondan melalat defgini men gözledim,
Ondan ok boldy bakyp duryňça wah hatyr melal.

Ony kim men kylmadym azarda bolgaç söz çagy,
Kyldy ol azarda söz birle meni tapgaç mejal.

Kimni kim men isledim bolgaý Mesiha dek pasyh,
Istär ol kim men dem urmaý bolga men alnyda lal.

Niçe kim wasl istesem ol wasl era hijran dilär,
Ol dilär hijran niçe hijran ötüp tapsam wysal.

Eý Hüseýni, türpe halatdyr muny kimden soraý,
Gel, ýene bir katla hem ol ýardan eýleý sowal.

**95**

Gülşen köýüňden eý jan, rowzaýy-ryzwan hyjyl,
Ýüzi-hattyň reşkiden hem läle hem reýhan hyjyl.

Öwç ger tutdy  nege girdi ýene toprak era,
Bolmagan bolsa sereşkim bahrydan tupan hyjyl.

Ne çün başyn guýy salyp gyzarmyş, bolmasa,
Gülüstan aryzyňdan läleýi nugman hyjyl.

Bag era ne üçin güli ragna gyzarar-sargarar,
Ger ony ol ýüz gülünden kylmamyş döwran hyjyl.

Yşk deşti üzre Mejnundan uýalsam taň imes,
Gäh olur huş ähliden diwanaýy urýan hyjyl.

Jany köp şowkyda örteý sen weli pikir eýle kim,
Bolmagaý sen ýetse negä wasly eý hijran hyjyl.

Sadagasy boldy Hüseýni, jan dagy kyldy pida,
Bolmady ýar alyda bary bu sergezdan hyjyl.

**❧ 96 ☙**

Eý köňül ol biwepa köýüde mesgen eýlegil,
Zar ýyglap, şerh edip halymy şiwen eýlegil.

Niçe bolgaý men pyrakyňdan harap eý genji husn,
Bir zaman weýrana külbämi müzeýýin eýlegil.

Sormagyl kim gül açylganmu eken bossan era,
Burkagy al ýüzüňdenu-älemni gülşen eýlegil.

Zülpi zünnaryny südräp, jilwe saz ol eý senem,
Ýüz tümen abytny her sary brahman eýlegil.

Eý Hüseýni, niçe ýaşyrgaý sen ol  aý mährini,
Akybet çün zahyr etgiň, imdi röwşen eýlegil.

**❧ 97 ☙**

Neteý bir bakmak bile köňlümi hursant eýlegil,
Hijr taryn bir zaman waslyňa peýwent eýlegil.

Uçmasyn hürkünçlik  köňlüm guşy wah-wah ony,
Däneýi haly-kemendi zülp ile bent eýlegil.

Bir ajy söz birle janymy kylyp sen talhkäm,
Hassa janymyň alajy bir şekerhant eýlegil.

Ýa Rep, ol ýüzni ýyrak salma gözümden tä oňa,
Munça güller kim açylmyş birni manent eýlegil.

Ýar jebrinden wepa üstige gelmiş eý köňül,
Kylmasyn diýp özge ony ähdi-söwgent eýlegil,

Telbiräp galgan köňül, pähm eýlemez pendimi hiç,
Ony lutp eýläp tebib-ä kabyly pent eýlegil.

Eý Hüseýni,, ger üzülse köňlüň ol mahparadan,
Ony tygy katg ile perkent-perkent eýlegil.

**❧ 98 ☙**

Hijriň ody jismi zarym kyldy kül eý, ýar bil,
Ger bina kylsaň mazarym tarhyn ol kül birle kyl.

Katl edip awara köňlümi bozuk jismim era,
Wah,, bilip bilmesge sal eý, jan, gelip nazzara kyl.

Ol kaddy-ýüz hijrinden ölsem, bezäp gülberg ile,
Topragymyň başy üzre serwi ekip mil eýlegil.

Eýlegeýler sagp derdim şerhiden yzhary ajz,
Bolsa her zähmim agyz peýkanyň ol agyzda til.

Ger ýüzüň bolsa müdewwer, sünbüliň esru uzyn,
Hiç ermesdir ajap ne üçin kim ol Aýdyr bu ýyl.

Eý saba, ýetseň mysapyr aýyma zynhar kim,
Hijr zyndanynda onsuz tire halymy diýgil.

Yşk jamydan bolup sen eý, Hüseýni esru mest,
Husndan ger bähre tapmak isteseň bir dem aýyl.



Kirpigimden eý köňül her dem ganatlar saz kyl,
Hijr deştiden wysaly köýüge perwaz kyl.

Men nyýaz ähli, düşüp men yşk era eý serwi näz,
Her niçe kim men nyýaz etsem aýan sen näz kyl.

Gaýybym halyndan eý kasyt, hekaýat kylma, bes,
Herniçe enjamyga ýetseň ýene agaz kyl.

Eýledim eý nama razymny ýazyp agzyňny möhür,
Ýar eger göwsüňni kylsa çäk, şerhi raz kyl.

Yşk eder şowkumny her dem köprägu-sabrymy az,
Gerçe sen bidatny köp ýa wepany az kyl.

Eý pelek, çün men oňa boldum ýesir artyksydyr,
Türresin terrar ýa hut gamzasyn gammaz kyl.

Eý, Hüseýni köňli çün bilbil kibi kyldyň howa,
Bary ol güli gülşen köýüni ok endaz kyl.

## ❧ 100 ☙

Bu sazy fennide kyldy säher kämil,
Bu fennige sazy bardyr esru şämil.

Biz uş çölden gelip biz ajyp-aryp,
Biziň dek bolmagaý älemde saýyl.

Gel imdi sakyýy gülçehre mahweş,
Goluňy boýnuma kylgyl hemaýyl.

Biziň berhizimizni bildi huplar,
Onuň üçin bize bolmady maýyl.

Heriniň huplaryga boldy remzi,
Hüseýni sözleriden bolma gapyl.

## ❧ 101 ☙

Men helal oldum gamyňdan sen kuýaş sen eý senem,
Ýok ajap ger bolsa menden kemligu-senden kerem.

Bag era haşak ýelden her tarap meýl eýlese,
Saýasyny eýlemes başydan onuň serwi kem.

Çün gamu-perýadu-efgany erer gül şowkydan,
Her nahal üzre eger bilbil nowa tartar ne gam.

Her kaýan seýr etse perwana şebistan sahnyda,
Bar bu röwşen kim çeker şem ody köňlüden alam.

Gözu-zülpüň birle agzyň syryn elter jan era,
Ger Hüseýni derdi yşkyň ýolyda bolsa adem.

**❧ 102 ☙**

Wah, ki yşkym şuglasy her dem çeker andak alam,
Kim melaýyk gözi dudydan bolar her lahza nem.

Zagpyrany aryzym lowhyda wah şeňref ile,
Şerhi hijriň ýazgaly her kirpigimdir bir galam.

Tä elip dek kadd-y – lamy zülpi-agzyň mimiden,
Aýry men wah görmedim hijranydan gaýry ez elem.

Kätibi takdyr ilge göýäýe, aýşy neşat
Kysmat edende, maňa derdu-bela kyldy rakam.

Eý, Hüseýni yşk oky kim synsa peýwent etgeli,
Kirpigim gan ýaş eradyr abnus ile bakam.

**❧ 103 ☙**

Näçe köýgeý hijr ile persuda janym dembe-dem,
Hijrden köňlüme ýüz gam, gam üze derdi-elem.

Ýar bardy gözden-u köňlümde pyrkat şiddeti,
Çarh bidat eýledi janyma, döwran jebir hem.

Gije-gündiz janyma wah kim belalar ýüz goýup,
Şam tä subh uky ýokdan köňlüme ýüz müň sütem.

Hijr era sabrym ýogy, enduh era köp muztaryp,
Eşkden sili bela, ah odundan her dem alam.

Barça bir sary-ýu ýokdur ýar waslydan umyt,
Tapga sen wasl eý köňül, ol dem ki bolgaý sen adem.

Çün köňül üzdi jahandan dähr gülzaryn goýup,
Kyl onuň mäwasyny ýa, Rep, ki gülzary Erem.

Eý Hüseýni, matamym şerhini diýdim kim ýazaý,
Suzydan hem sahypa ot düşdi hem köýdi galam.

**❧ 104 ☙**

Hany, bir mahweş oňa suzu-güdazymy diýsem,
Hany bir muşfyk ki bir dem oňa razymny diýsem.

Aňlagaýlar kim hakykat syryndan haly imes,
Il era keýpiýeti yşky mejazymy diýsem.

Ýedi çarh owraky dolgaý ýedi bahr olsa medad,
Bir zamanlyk hijr era suzy-güdazymy diýsem.

Dähr era aşup köp düşgeý, salamat galgaý az,
Derdi-sabrym şerhi içre köpu-azymny diýsem.

Wah, neteý kim näzi-istygnasyn eýlär birge ýüz,
Her niçe kim nuktaýy ajzu-nyýazymy diýsem.

Göze ter damendir ony ne diýeýin arzir eger,
Köňül atly sada rent päkbazymny diýsem.

Dowzah olsun mesgenim, ger tubaýy jennet sözi,
Ötse, onuň ötrüside serwi-näzimni diýsem.

Köýmegen perwana men dek galmagaý hijran tüni,
Bezm era ger lamgaýy şemi terrazymy diýsem.

Eý Hüseýni, il salamat köýüden bolgaý jela,
Ger Nowaýy ýaňlyg äheňi Hyjazymny diýsem.

**❧ 105 ☙**

Tapmadym bir muşfyky kim haly-zarymy diýsem,
Ýa hut ol gülden içimde hary-harymy diýsem.

Deşt bolgaý lälezarydan uýatlyk hijr era,
Munça ganlyg dag ile jismi nezarymny  diýsem.

Çarhy enjum puhtasy birle diýse merhem goýaý,
Ejiz olgaý şitdeti jismi pegarymny diýsem.

Älem ählige jahan bolgaý garaňky, şemmeýi
Zülpi hijriden garargan ruzgärimni diýsem.

Saýadan özge kişim ýokdur ýanymda eý kuýaş,
Gam tüni ýalňyzlygymda gamgusarymny diýsem.

Saky-ýa, meý tut ki köňlüň agyrgaý, ger ýarnyň
Jamy wasly şowkydan mühlik humarymny diýsem.

Eý Hüseýni, çün wepa ählige ýokdur jüz jepa,
Hem jepa eýlär wepaýy bişumarymny diýsem.

## ❧ 106 ☙

Zar olar men ol peri ýok, kim habardar eýlesem,
Jilwe kylgaç alyda gözni göwherbar eýlesem.

Eýle kim ol gamza bagrym ganydan aşam eder,
Isterem köňlümi laglydan jigerhar eýlesem.

Tün-gün ol gül çün jepa eýlär ne taň köňlüm guşun,
Köýüde bilbil kibi şamu-säher zar eýlesem.

Neň erer Leýli-ýu Şirinden saňa, pes men dagy
Aýp imes Perhadu-Mejnundan eger ar eýlesem.

Bu ki sürter men saryg ýüzni atyň toýnagyna,
Istärem wah kim onuň nalyny zergär eýlesem.

Ötme sagar döwrüden kim ýok bejüz sergeştelik,
Her niçe nazzaraýy bu döwri peýkär eýlesem.

Eý Hüseýni, ýarsyzlyk hem erer hoş älemi,
Çünki janym kasdy eýlär meýli her ýar eýlesem.

## ❧ 107 ☙

Kaddy-ýüzüň hijriden wah kim maňa bolmuş mydam
Serwi meýli bertarap, gül arzuwysy hut haram.

Gözüme her kirpik olsun bir tiken, ger sensizin
Istäban gül geştini bossan era kylsam huram.

Deşt üze ýüz läleýi ýakutgun bardyr maňa,
Hijr hunabyn tutarga çün gereklik bolsa jam.

Wah, ne gün bolgaý ki bag içre düzüban bezmi aýş,
Kylsa ol serwi rowan göz gülşeni içre huram.

Hijr era galgan Hüseýniden, saba ýetseň diýgil
Mähriban serwi gülendamyma köpden-köp salam.

## ❧ 108 ☙

Hetden aşdy yşkyň ody içre derdi-hesretim,
Waý kim sen gapylu-köýdürdi dagy pyrkatym.

Diýr idim hijriň ody-suzyga galsam ölge men,
Köýdürer bu gussadan janymy her dem haýratym.

Men baryp, galmyş wysalyň bagy içre jan guşy,
Ot ýakar balyny köýdürmäge wah kim gaýratym.

Derdu-renju-mähnetu-gama tahammul eýledim,
Senden aýry bolgaly Billah ki ýokdur takatym.

Eý Hüseýni, ol kuýaşnyň pyrkatyga düşgeli,
Ýok turar hüýri-periniň wasly birle ülpetim.

## ❧ 109 ☙

Niçe bolgaý waslyň umydyga derdi-hesretim,
Rehim kyl kim ýok turur hijriňde imdi takatym.

Iştiýakyň munysym, şowkyň haryfy mejlisim,
Derdi yşkyň hemdemim, renju-gamyň hem söhbetim.

Sende ýok mähir-u maňa ýok senden üzmekge köňül,
Wakygan bardyr bu iki müşgil işde haýratym.

Jan içinde ýaşyryn tutdum gamyňny müddeti,
Merhemet kylgaý ki mundan nary ýokdur kuwwatym.

Eý Hüseýni, laglyga tä diş gadap men, ýok turar
Çeşmeýi haýwan bile köwser suwyna ragbatym.

**❧ 110 ☙**

Sen gamym bilmeý hyýalyň birle bardyr haýratym,
Bileniňi aňlasam bilmen ne bolgaý halatym.

Waý kim ýüz katla kylgaý erdim öz yşkymy paş,
Wah, ki il adyňy zikr eýlärden artar gaýratym.

«Ile mezkur olgaý adyň» diýp heset manyg bolar,
Ýogsa tutgaý erdi yşkyňda jahany şöhratym.

Özge deme salmagyl öldürmegimni eý Mesih,
Wehm eder men bermegeý ömr özge demge möhletim.

Eý Hüseýni,, nama ýazganda öpeý diýp adyny,
Bu höwes birle galam ýaňlyg bolupdyr heýätim.

## ❧ 111 ☙

Ataşin hylgat diýme jismim üze eý, dilberim,
Kim erer yşkyň ody birle tutaşan peýkerim.

Ýa erer simaby diýp kylma güman, kim yşk ody
Örtedi mejruh jismimni, erer häkisterim.

Diýme ahger dek lybasyň üzre bar simaby don,
Kül durur simabysy-ýu, ataşiňdir ahgerim.

Zynat üçin diýme: «Bar jismiňde guna-gun lybas»,
Yşk örtäp serbe-ser kylmyş, bu zibu-ziwerim.

Uçgaý erdim her zaman, äz bes ki degmiş näwükiň,
Bolmasa erdi eger peýkanlaryňdan leňgerim.

Köýüde hyşty ki bir gün goýmyşam baş astyna,
Eýläňiz zynhar çün ölsem lahatda besterim.

Eý, Hüseýni, bolmuşam zuhdy ryýaýydan halas,
Bolgaly mug köýi sary diýr piri rahberim.

## ❧ 112 ☙

Kylgan ermiş ol peri terki muhabbet, bilmedim,
Düşen ermiş jawydan köňlüme pyrkat, bilmedim.

Men oňa janny pida kylmakda-ýu ol janyma
Hijr ody ýakmyş, goýarga dagy hesret, bilmedim.

Aşyk olganda umydym bar idi noşy neşat,
Onda bar erkenni munça nişi mähnet, bilmedim.

Şuglaýy şowkyn ýarutdym, wah, ki mahzun janyma
Her bir uçgun bolmagyn bir barky apat, bilmedim.

Wasl umydy birle yşk asan göründi waý, kim,
Onda her dem bar ekenni, munça şiddet, bilmedim.

Mübtela bolganda ol kapyra, kyldym terki jan
Bir ýoly berbat bolarny dinu-millet, bilmedim.

Eý, Hüseýni yşkny kyldym nahan galmak güman
Munça ryswalyk bile tutmakny şöhrat, bilmedim.

**❧ 113 ☙**

Sili eşkim bozdy sabrym külbesin binýadydan,
Wah,, näler geldi başyma, ol periweş ýadydan.

Sili eşkim gurgady, uşşakçy binýadydan,
Her haçan kim nöwhe düzdüm ol periweş ýadydan.

Baksa ol aý yşkyda Leýliýu-Şirin halyma,
Kylmagaýlar ýat: ol Mejnuny, bu Perhadydan.

Ol gözi katyldan öldürmegi öwrenmiş ajal.
Leýk tahsyn tapmas ol şägirt bu ussadyndan.

Saýt erer köňlüm guşy ol ýüzgeýu-islär ony,
Beýle guş kim gördi, kim rem kylmagaý saýýadydan.

Bize adat yşk olupdyr, ol seneme jebri-näz,
Mümkin ermes her kişige ötmek öz mugtadydan.

Saky-ýa, tut bir kadah, kim badanyň dadyn bereý,
Kim besi hunap içip men döwr ili bidadydan.

Eý, Hüseýni, zulum gören hatyrym weýran bolar,
Çekse her mazlum ahy hatyry näşadydan.

**114**

Lebleriňden söz eşitsem şekeristanmy diýeýin,
Her haçan kylsaň tebessüm lagly handanmy diýeýin.

Lagly janbagşyňdan eý aramy jan tapdym haýat,
Bilmen ony janfeza aýdaýmy ýa janmy diýeýin.

Aryzyňny gülmi, diý, müşkin hatyňny hatty mehr,
Ýa muny Mushapmy, ony hatty reýhanmy diýeýin.

Biliniň tarynmy sorduň, ýogsa laglydan onuň,
Rişteýi janmy diýeýin ýa aby-haýwanmy diýeýin.

Jennet içre säkin olsaň, tubyýy jennetmi,diý,
Jilwe kylgaç kamatyň, serwi huramanmy, diýeýin.

«Özge sary bakma» diýp gözüme goýduň dagy möhr,
Göz garasymy diýeýin, ýa dagy hijranmy diýeýin.

Gullugyňa hat berip, älemi azat eýledim,
Uşbu magnyda özümi, gulmy, soltanmy diýeýin.

Gunça agzyňnyň hyýaly köňlüm içredir nahan,
Natuwan jismimde peýkan içre peýkanmy, diýeýin.

Laglydan janym adem boldy-ýu, köňlüm türperäk,
Gunça agzy pyrkatyda tebte ganmy, diýeýin.

Eý, Hüseýni çäk edip göwsümi dikmiş lutp ile,
Tikmegin merhemmi, derman üzre dermanmy, diýeýin.

**❧ 115 ☙**

Tyg ile köňlümi kyldyň zähm eý, simin beden,
Gany durmaýdyr diýip ol zähm üzre goýdurdyň düwün.

Ýüz tiken dek iňňe birle waý kim zähm eýlediň,
Hijr era zähmiň aýagyga giripdir diýp tiken.

Haýp diýp gaýgyrmagyl jan-a, ne asyg imdi kim,
Derdi hijriňden adem sermenzilin kyldym watan.

Eý, ki ýapdyň köňlüme sabru-salamat perdesin,
Perdeýi sabr ermes ermiş, ol ki bar ermiş kepen.

Jana ýar ot ýaksa, merhem, ýakganyça şat bol,
Eý, Hüseýni yşk era, bu nowg erer wejhi husn.

**❧ 116 ☙**

Ýok demi, kim telbeler dek ol perige zar imen,
Sabru-huşumdan jyda derdi-belaga ýar imen.

Besteri zagpymda görseň, şerbet ezme eý tebip
Kim ölüp men, hijri derdi-renjiden bimar imen.

Lagly janym almagydan, eýle men hoşhal kim,
Isaýy Merýem eger jan berse minnetdar imen.

Eý, kuýaş girdiň düýşüme çün göz açdym ýok idiň,
Gel ýene Taňry üçin göz ýumdum-u bidar imen.

Jismime ýakgan bela daşyny görgeç, bilge sen,
Kim meni urýan güli-nesrin degip efgar imen.

Yşk era akl apatyn çün bilmişem eý mugbeççe,
Aýp kylma ger demi bu deýr era huşýar imen.

Eý, Hüseýni tä ki diýp men ol ýüzi-leb waspyny,
Aýt şirin nutuk imenmu, ýogsa hoş güftar imen.

**117**

Eý, wysalyň hassa köňlüm merhemi, aramy jan,
Ölmedim hijran eliden, men gaty janly ýaman.

Dert ile her dem saçar men laglny eşk ornyda,
Iki älem içre ýokdur gözlerim dek bahru-kän.

Ger pyrakyň mähneti budur meni-biçärege,
Tapmagaý sen bu meni-dilhassadan namy-nyşan.

Her haçan çyksaň huraman, kaddy-agzyňny görüp,
Ah birle deň çykar ol dem bedenden uşbu jan.

«Akybet bir gün Hüseýnini jepa tygy bile
Katl kylgymdur» diýdiň, eý, dost, bismilla rowan.

## ❧ 118 ☙

Eý, seniň gaşu-gözüň serpitneýi ahyrzaman,
Lebleriňdir hassa köňlüme haýýaty jawydan.

Eý kuýaş ýüzli senem, halym görüp rehm eýle, kim,
Ýetdi göge her nepes hijriňde perýadu-pygan.

Il arasynda niçe syrymny pynhan sakladym,
Bu saryg ýüz äşgäre eýledi razy nahan.

Ger hyýalyň bolsa myhman, köňlüm öýünde, demi,
Eýlegeý ýüz sary her dem gözlerim göwher peşan.

Diýdim: «Eý jan, derdime waslyň bile bir çäre kyl»,
Gülüp aýdar: «Eý, Hüseýni, tutma menden bu güman».

## ❧ 119 ☙

Sebzeýi hattyň içinde eýle kim jandyr nahan,
Hokgaýy laglyň era hem dürri-galtandyr nahan.

Mehr ondak kim bulut içre nahan kylgaý özün,
Sünbüli zülpüň içinde mahy-tabandyr nahan.

Ol peri köňlümde, eý, akl, ol tarap aýlanma, kim,
Onda bir ilden ýaşyrgan türpe myhmandyr nahan.

Sorma peýda-ýu nahanym kim hazyn köňlüm era,
Niçe ok kim bolsa peýda, onça peýkandyr nahan.

Maşgaly waslydan eý yşk, il gözün ýarutmagyl,
Şemi ruhsaryny köňlüm öýüde ýandyr nahan.

Nar dek köňlümi eýläp çäk, mälim eýle kim
Göwsüm içre katra-katra baglagan gandyr nahan.

Ýolda ýaşynmyş Hüseýni diýmäňiz daýanmasyn,
Bilse bu kim ýol era bir zary haýrandyr nahan.

## ❧ 120 ☙

Zülpi içre bil, hatty içre lagly handandyr nahan,
Eýle kim jandyr nahan hem rişteýi jandyr nahan.

Diýme yşkymdan ne esrap sen nahan göwsüň era,
Onda her ýan nukt ýanlyg dagy hijrandyr nahan.

Öldürer gaýrat ki görgeý il gözi diýp niçe kim,
Ten era jandyr nahan, jan içre janandyr nahan.

Eý ki diýr sen yşk syryn zary köňlüňde ýaşyr,
Şuglany haşak erakylmak ne emkandyr nahan.

Eý, musulmanlar, köňül meýl etmese tagat sary,
Aýp kylmaň onda çün bir nämusulmandyr nahan.

Äşgäredir aýagyn salma goldan lahzaýa,
Ne üçin kim il gözüden zary döwrandyr nahan.

Hem Hüseýni ruzygäri tiredir hem gözleri,
Göýäýe bezmiden ol hurşyt rahşandyr nahan.

**❧ 121 ☙**

Zülpi içre hat, hat içre lagly handandyr nahan,
Zulmat içre Hydyr hem, hem aby-haýwandyr nahan.

Säher birle pitneden haly imes köňlüm demi,
Onda çün bir gözi sahyr, haly pettandyr nahan.

Köňlüm içre kim nahandyr diýmäňiz eý dostlar,
Kim nahan bolgaý köňülde köňlüm algandyr nahan.

Gunça agzy nagşymy köňlümdedir ýa ten era,
Köp hedeňidenmi peýkan içre peýkandyr nahan.

Bolsa köňlümde sapa-ýu nur, ermesdir ajap,
Onda ol ýüz şowkydan hurşydy rahşandyr nahan.

Yşky suzyn zary jismimde niçik pynhan tutaý,
Bark ody haşak era bolmak ne emkandyr nahan.

Eý, Hüseýin köýmeginçä yşk era ýetmes wysal,
Tenni köýdir äşgäre janny hem ýandyr nahan.

**❧ 122 ☙**

Zülpi içre gül, gül içre lagly handandyr nahan,
Donda mähru, mähr era serçeşmeýi jandyr nahan.

Tire köňlüm içre janperwer lebiň pynhanlygy,
Zulmat içre ol sypat kim aby-haýwandyr nahan.

Gunça içre eýle kim her ýan nahan bolgaý tiken,
Hijr okundan köňlüm içre onça peýkandyr nahan.

Ähli din içre musulmanlar nädip peýda bolaý,
Kim bozuk köňlüm era bir nämusulmandyr nahan.

Sorma suzy birle efganyň kaýan pynhan erer,
Janym içre suzy, köňlüm içre efgandyr nahan.

Döwr aýagyn saky-ýa bir dem eliňden salma kim,
Köňlüm içre bir niçe enduhy döwrandyr nahan.

Ger Hüseýni aýytgähde ah çekdi şükür kim,
Gaýrydan düýt içre ol hurşydy rahşandyr nahan.

**❧ 123 ❧**

Ol kuýaş kim aý ýüzüniň döwrüde kümüş gyran,
Barça mahweşler arasynda erer sahypkyran.

Mygjarydyr kähkeşan, enjumdyr onuň ünjisi,
Görmedi ýüz göz bile gerdun munuň dek bir gyran.

Ünjiden ol şitdedir, kim eýlediň paýmal ony,
Ýa süreýýadyr aýagyn öpgeli gelmiş rowan.

Gül ýüzüň gerdide tirgen ünjüler ermes ki bar,
Katra, güller ýapragy üstüde şebnemden aýan.

Bar eken ol mah jebin ýüzünde tirniň kesreti,
Ýa kamar etrapyda görkezdi enjumdan nyşan.

Görgeç ol mahweş gyranyn, gözlerim dökdi sereşk,
Bar ýagyn ýagmak ajap aý häle baglangan zaman.

Eý, Hüseýni ýedi köwkepde temenna bar bu kim,
Titregüwçi başyga tapgaýlar ünji dek mekan.

**124**

Göz ýaşymdyr pyrkatyňda ýüz üze dürlük hazan,
Rehm kyl eý arguwany reň donluk nowjuwan.

Gunça–agzyň gül–ýüzüň, tuba–kaddyň, sebze–hattyň,
Bolmasyn ýa Rep munuň dek, husnuňa hergiz hazan.

Derdi ahymy şererler birle görgenler bilip,
Diýer ki ýetdi hijr deştiden ýüz otly kerwen.

Ol iki gözdürmi ýa waslyň diläp wah zagpdan,
Köşeýi hijran era ýatmyş, bu iki natuwan.

Bir peri yşkyda men dek bolsa ryswa taň imes,
Syryny Mejnun bile Perhatdan ýaşyrmagan.

Duşmanymdan ne belalar, ýetdi mahzun janyma,
Dostlar hem wah ki bu mahzunga eýlär kasdy jan.

Bardylar ahbabu-men hijran ýesiri bolmuşam,
It uýup galmyş dagy, wah kim göçüpdir kerwen.

Saky-ýa janym pidaň olsun tutup ber jamy meý,
Wah, ki hijran derdiden janymny gutar bir zaman.

Yşk Kafy astynda galan Hüseýni topragyn,
Niçe jan tartyp çykargaýlar ony ähli-jahan.

**❧ 125 ☙**

Wah, ki bir katylga andak zaru-haýran men bu gün,
Kim gözi-zülpi kibi mesti-perişan men bu gün.

Dowzah ähli köýmegiňizden meniň alnymda köp,
Diýmäňiz kim mübtelaýy dagy hijran men bu gün.

Bes ki atfal atdy daş-u suzy hijran urdy ot,
Läle dek başdan-aýaga dag ile gan men bu gün.

Istär erdim wah haýatymny onuň wasly üçin,
Derdi hijriden haýatymdan puşeýman men bu gün.

Sorgaly geldiň bu gün, taňla diýme kylgam widag,
Zary köňlümi rygaýat kyl ki myhman men bu gün.

Isteme abat, aýdyp pent eý nasyh meni,
Kim birew sili gamydan esru weýran men bu gün.

Eý, Hüseýni başym üzre çetr dekdir düýdi-ah,
Şek imes kim derdi-yşk ählige soltan men bu gün.

## ❧ 126 ☙

Ol kuýaş kim çarh era aşupta parçamdyr bu gün,
Hassa köňlüm zülpi taby içre derhemdir bu gün.

Sorma, köýüňden eger, efgan kylar men her gije,
Kim meniň dek aşygy bihanu-man kimdir bu gün.

Ol wepasyzdan jepalar gördümu-dem urmadym,
Kim maňa aşyklyk aýyny müsellemdir bu gün.

Hyýly gam janyma kast eýlär idi eý aklu-huş,
Çün medet boldy maňa yşk, özge ne gamdyr bu gün.

Jan berip öpdüm aýagyn sabyt eýläp yşk oňa,
Men kibi bir aşyky sabytgadam kemdir bu gün.

Kim gedaýyň bolsa älemden geçip eý dilruba,
Pakyr ähli içre ol, soltany älemdir bu gün.

Sormaňyz misgin Hüseýni halyny eý, ähli-huş,
Kim pylany yşkydan ryswaýy älemdir bu gün.

## ❧ 127 ☙

Seni görgeç diýr idim: «Çykgaý pygan jandan burun»,
«Çykmasyn» diýp reşkiden jan çykdy efgandan burun.

Namaýy şowkum başyga ýazmasam adyn ne aýp,
Il gözi düşmes çü mazmunyga unwandan burun.

Owwal ol ýüz jilwe kyldy, soňra zahyr boldy hat,
Gül zuhuryn eý köňül kim gördi reýhandan burun.

Sormagyma kim geler ol Aý hedeňin çekmäňiz,
Çykmagaý jan tä ki ol gelgünçä peýkandan burun.

Wah, ne halatdyr ki ýüz şemşat kat çyksa, biri
Uçramas gözüme ol serwi huramandan burun.

Rehim kyl kim bar ekendir aşygu-magşuk hem,
Men gedaýy dähr, sen aşuby döwrandan burun.

Diýme kim yşky ezelden kysmat olmuş janyma,
Eý, Hüseýni bu nesip olmuş maňa ondan burun.

**❧ 128 ☙**

Wasl era öldür meni hijran jepasyndan burun,
Neteý kim kylsaň halas onuň belasyndan burun.

Köňlüme gamdan burun hunap içirdi derdi yşk,
Hassaga şerbet içirgen dek gazasyndan burun.

Paryg ol eý, muddagy menden, ki görgeç ýarny
Hiç kämim ýokdur ölmek muddagasyndan burun.

Aşyk olmaý men bu gün eý şyh, kim Janaperin,
Kysmym etdi aferineş ibtidasyndan burun.

Eý, Mesiha, urma dem kim aby-haýwan zäherdir
Natuwan köňlüme, waslynyň edasyndan burun.

Eýle ýetdim jana hijriden, ki ger tapsam wysal
Sormagaý men-hassa, hijran majerasyndan burun.

Eý, Hüseýni ger budur nalaň taň ermes ýara,
Ger ýeter uşşaky bisaman nowasydan burun.

**❧ 129 ☙**

Serwi kaddyň ýadydan nalam beýik, köňlüm hazyn,
Gül ýüzüňniň hesretiden yssyg ahym ataşin.

Ahy hijriň hemnepes, enduhy şowkuň hemwasak,
Ýady waslyň hemsapar, derdi pyrakyň hemneşin.

Wah,, kany ol gün ki her dem lagl üze halyň görüp,
Diýgeý erdim örtenip şowkyda men zary-gamyn.

Nuktadyr ýa haly müşkin ol lebi meýgun üze,
Ýa oňa ogşar ki gongaý şeker üstünde çybyn.

Ýar waslydyr Hüseýniniň myrady dünýäde,
Sen myradyga degirgil, ýa Ilähil älemin.

**❧ 130 ☙**

Gözlerim kör et kaza, bir şekli möwzun görmäýin,
Özni bir Leýliweşi yşkyda Mejnun görmäýin.

Yşk era awara kyl persuda janym eý ajal,
Dostlar köňlüni öz halyma mahzun görmäýin.

Şowkydan şeýdalygym şerhi ýetip ol ýere kim,
Diýdi: «Men sergeşteýi ryswany Mejnun görmäýin».

Eý hiret ol gül gamyn mähw et köňülden, tä ýene
Eşki gany birle ruhsarymy gülgün görmäýin.

Bir arap birle ajam aşuby söýmeý kim ýana,
Bu gözüm eşkin Fyrat, ol birni Jeýhun görmäýin.

Gözleri bozdy köňül mülkün bu ýaňlyg türktaz,
Çün ýetişdi bolmas, ol keşwerni hamun görmäýin.

Yşkdan gutar meni eý çarh kim her gam tüni
Hijr şamy hyýlydan ýüz müň şebihun görmäýin.

Saky-ýa, tutgul dola, gerdun kibi sagarny kim,
Janyma diýr men: «Demi bidady gerdun görmäýin».

Görme diýrler: «Ol periweşni» ki eýlär kasdy jan,
Eý, Hüseýni bu miýesser bolsa ne üçin görmäýin.

### 131

Wasl era öldür meni, tä dagy hijran görmäýin,
Köýdür andak dag ile kim hiç derman görmäýin.

Eý ajal, husnyna haýran ergenimde janym al,
Tä özümden özgäni ol ýüze haýran görmäýin.

Çekmegil ah eý köňül kim älem ähli katlyga,
Sebzesin gül üzre ol ýelden perişan görmäýin.

Ol ýüzi kat hijride, bossana kylman meýil, kim,
Gül sary göz salmaýyn, serwi huraman görmäýin.

Gerçe ganymy guratdy hijr ody hem hoş durar,
Katl wagty bary onuň tygyda gan görmäýin.

Saky-ýa, owwal meni bezm içre beýhuş eýle kim,
Iltifatyn mejlis ähli sary her ýan görmäýin.

Eý, Hüseýni hijr era sabr eýlegil, kim, ähli yşk
Wasl tapmak mümkin ermes, derdi hijran görmäýin.

**132**

Bir periweş yşkydan andag perişan hal men,
Kim onuň şerhin kylardan esru güňu-lal men.

Zülpüniň söwdasy andag, köňlüm içre düşdi kim,
Ol gara gaýgyda zülpiden perişan hal men.

Hatyrym hoşdur aýagyny öper meýdan era,
Gerçe zülpi dek aýagy astyda paýmal men.

Muýeden bili hyýalydan tenim andag ki muý,
Naladan zülpi höwesiden niçik kim nal men.

Ol elip, kim iki nun-u aýn arasynda çeker,
Ger elip erdi kaddym, indi gamydan dal men.

Anbaryn halyň gamyndan, görgül, eý, gözi gara,
Kim gara bagtym kibi yşk ähli içre hal men.

Eý, saba, ýar alyda arz et Hüseýni halyny,
Kim gamy yşky era zaru-harap ahwal men.

**❧ 133 ❧**

Köýdi bu mahzun köňül, älem garaldy dudydan,
Gahry lutp aýyn bile lutpy ytap aludydan.

Katlym onuň kasdy-ýu wasly köňül maksudydyr,
Kast oňa bu nowg ise älem geçer maksudydan.

Yşk sut birle tenime girdi, çykgaý jan bile,
Nasyh-a meng etme ilni adaty maghudydan.

Ýetgeli sermaýaýy yşkyň meni-söwdaýyga,
Paryg olmuş hatyrym, älem zyýanu-sudydan.

Sende zuhd-u mende usýan ne tapawut eý fakyh,
Hiç kim çün wakyp ermes ahyr iş bähbididen.

Eý, müneçjim diýmegil kim Aý tutulmyş bu gije,
Kim ýapylmyş bir kuýaş hijrida ahym dudydan.

Eý, Hüseýni diýme sabr etseň netije wasl erer,
Kim netije istemiş bir pygly nämöwjudydan.

**❧ 134 ❧**

Ger gelip weýrana gabrymy zyýarat kylga sen,
Rehm edip, eý katylym, ony ymarat kyla sen.

Katl era teslim erer, eý hijri alyňda ajal,
Niçe alyp janym yzhary mehäret kyla sen.

Çün köňülde goýmadyň aramu-sabru-aklu-din,
Imdi, eý zalym, bu keşwerde ne garat kyla sen.

Ahym alynda sowuk-salkyn sen, eý dowzah ody,
Her dem ýer ýüz katla yzhary hararat kyla sen.

Ol aý istignasyndan efläk erer pes, eý köňül,
Hajat ermesdir ki sen arzy hakarat kyla sen.

Niçe il katlyga mämur eýleban ol gamzany -
Ýaşyryn, leýkin meniň sary yşarat kyla sen.

Eý Hüseýni,, «Yşkydan geçgim ki mühlikdir» diýdiň,
Ýagşyrak ger imdi tagýyr ybarat kyla sen.

**135**

Gelse ol gülçehre sowsan dek, diýmekden lal men,
Gelmese bady saba dek hijriden bihal men.

Hijriň oky kesretiden per çykardym eý peri,
Kaýda kim barsaň saňa ýetmekde parygbal men.

Derdi hijriňden işim rakym galam dek naladyr,
Zagplyk bijan tenim birle niçik kim nal men.

Ýusubym hijride ömrümden doýup men, eý, Mesih,
Bar ölümçe barça ger hut Nuh ile hemsal men.

Ol kuýaşyň waslydan pertow haçan düşse maňa,
Älem içre sagdy köwkep dek humaýun pal men.

Hanaka şyhy dema-dem pent bermek ne asyg,
Men ki deýr içre harap, jamy malamal men.

Eý, Hüseýni ol elip dek kat gamydan peýkerim
Kim egildi gam ýükün çekmäge, göýä dal men.

**136**

Zülpi hijriden perişan haly zarymmy eken,
Hijr şamy dek garalan ruzygärimmi eken.

Seňňibaran kazadanmy eken mejruhy mur,
Ýa pyrak asybydan jismi pegarymmy eken.

Ol kuýaşdan aýry hijran şamy enjüm hyýly dek,
Ah odundan göge ýüzlenen şerarammy eken.

Kirpigidenmi eken köňlüm era her sary niş,
Ýa hut ol gülden ýürekde hary harymmy eken.

Segredip meýdan era girgeç ulusy örtegen,
Barky lamygmy eken ýa şasuwarymmy eken.

Saky-ýa, meý tut ki bilmen kasdym etgen gam tüni,
Pyrkaty katylmy ýa mühlik humarymmy eken.

Eý, Hüseýni täze güllermi eken gülşen era,
Ýa çemen gülgeştin eýlär gülgüzarymmy eken.

## ☙ 137 ❧

Yşk era hiç kim meniň dek zaru-şeýda bolmasyn,
Bolsa hem wah men kibi mehjuru- ryswa bolmasyn.

Hiç kişi yşk içre men dek bolmasyn köňli şikest,
Ähli husn içre seniň dek köňli hara bolmasyn.

Jebru-bidadyny mühlik, istärem janyma kim,
Hiç kime yşky ol aýyň temenna bolmasyn.

Bir zaman görmäge ol aryzny ýokdur takatym,
Yşk era hiç kim meniň dek näşekiba bolmasyn.

Hassa köňlüm reşkiden bihal men ol köý era,
Itiňiz men onda erken çagda, peýda bolmasyn.

Köýüde şeýda köňül perýat kylma bagd äz in
Gije ýa gündiz oýur wagtyda gowga bolmasyn.

Ýar mustagnydyr andak kim gaşynda deň durar,
Ger Hüseýni, bolsa onuň alyda ýa bolmasyn.

## ☙ 138 ❧

Ýarsyz mahzun köňül, diwana bolmaý neýlesin,
Wamyku-Mejnun kibi efsana bolmaý neýlesin.

Derdi-gamdan çäre ýok hijrinde onsuz hassa jan,
Gama hemdem, derde hemhana bolmaý neýlesin.

Yşk tupany-ýu meý silaby bir dem öksümeý,
Eý köňül ömrüm öýi weýrana bolmaý neýlesin.

Aryzy gülşen era güldür, şebistan içre şem,
Gäh bu hem bilbil, gähi perwana bolmaý neýlesin.

Jan alarda çün erer merdana ol aý, jan dagy
Özüni eýlärde pida, merdana bolmaý neýlesin.

Çün bolar her lahza bir bigäne birle aşna,
Aşnalardan köňül bigana bolmaý neýlesin.

Telbegär bolmyş Hüseýni taň imes, ýary onuň
Çün peri bolmyş, özi diwana bolmaý neýlesin.

**139**

Sabrsyz köňlüme baksam, artadyr yşku-junun,
Natuwan janymy görsem şowk ile derdi fuzun.

Oklaryňdan köňlüm öýüge sütünler goýmyşam,
Jism öýüge rast ondak, kim asadandyr sütün.

Bes ki, peýkanyň tenimde galdy kaddym boldy ham,
Şahada çün miwe köp bolsa kaddyn eýlär negun.

Egme gaşyň heýäti bimar bolgan göz üze,
Bar onuň dek kim beaýna natuwan üstünde nun.

Bergi gül humrat bilen laglyňça bolmas eýle kim,
Bada bolmas suwny gerçe eýlegeýler laglgun.

Dährr bossanynda her kim serwi dek azadadyr,
Bolmas özge nahllar ýaňlyg hazan ýetgeç zebun.

Eý, Hüseýni tä ki mümkindir jahanda käm sür,
Akybet näkämlik ýetgürgüsi çün çarhy-dun.

### ❧ 140 ☙

Nowbahar eýýamy bilbil dek neçün çekmeý pygan,
Güllener çagda nahaly nowresim kylmyş hazan.

Zagpyrany eşk, sary çehräm üzre, wah ne taň,
Kim sary görkezdi gül, ol täze şahy arguwan.

Çün bahar aýşym olmuş, gam hazanyga bedel,
Eýlerem eşreti serwden nowhaýy mähnet güman.

Pyrkatyňdan jawydan matama düşdüm akybet,
Eý wysalyň hassa janyma haýaty jawydan.

Çün haýat ähli wepadan ýagşy ermes hijr era,
Senden aýry neden olmaý men gaty ganly ýaman.

Saky-ýa, gülgün kadah tut kim ajap güller açar,
Dähr bossanynda ahwalyma döwri asman.

Dessany dert okar erdi Hüseýni yşk era,
Imdi yşku-derdiden halk içredir ýüz dessan.

## ❧ 141 ☙

Ah eger görsem ýene ol mahytabanymny men,
Berge men şükranaýy wasly üçin janymny men.

Eý, musulmanlar, goýuň, kim sarp kyldym ýolunda,
Zülpiden zünnar baglap, dinu-imanymny men.

Işiginde gijeler köp ýyglamakdan akybet,
Äşgäre eýledim bu syrry-pynhanymny men.

Diýdi ahyr : «Bar myradym, kim, seni öldürge men»,
Ger seniň raýyň budur kyldym behil ganymy men.

Niçe diýr sen kim Hüseýni galmady janyň seniň,
Eý, nesihatgu, neteý, bu ýarsyz janymy men.

## ❧ 142 ☙

Hiç musulmana nigar-a dagy hijran bolmasyn,
Kim wysalyňdan jyda bolsa oňa jan bolmasyn.

Göz ujundan näwüki jebriň bile öldür meni,
Dameni päkiň, begim, nägäh ýene gan bolmasyn.

Hassa köňlüm bendi zülpüňden perişandyr besi,
Jem kylgyl sünbüliňi, kim perişan bolmasyn.

Janga ýetdim dilberi nadan elinden ah-ah,
Hiç kişiniň dünýäde mahbuby nadan bolmasyn.

Jan bererde gelip otur bir demi göreý seni,
Kim Hüseýni köňlüde eý dost, arman bolmasyn.

**❧ 143 ☙**

Eý, saba bergil habar, serwi rowanym geldimi?
Jan ysy senden geler, ruhy-rowanym geldimi?

Hijr deştide muňurgap galmyş erdi hassa jan,
Wah,, diýňiz kim ol garyby natuwanym geldimi?

Gelgen ermiş huplar, yşk ähli ganyn dökgeli,
Eý, köňül gör kim meniň katlyma janym geldimi?

Zülpide sen bendu-men, köýüde bimar eý köňül,
Zagpydan diý kim «Saňa muňlug pyganym geldimi?».

Ýar myhman bolsa jismim öýüge, jan eýleý nisar,
Aýdyňyz eý dostlar[ym] kim myhmanym geldimi?

Men hut öldüm hijride ol sekte diýp kylmyş güman,
Wah, diýňiz kim başyma ol betgümanym geldimi?

Rehm edip bir gün Hüseýnini itiňden sorga sen
«Ol melamat köýüde ýitken-ýamanym geldimi?»

**❧ 144 ☙**

Eý, jepa tygy gelip mejruh göwsümi ýar-u,
Gol ýalaň eýläp salyp, her ýan içimi agtar-u.

Agtararda tapsaň ol köňlüm ki Mejnun şiwedir,
Her niçik bolsa adem sährasy sary başgar-u.

Başgararda barmasa köňlüm adem sährasyga,
Döş-döşüden sanjyban ol sary ony gaýtar-u.

Gaýtararda wakyp ol, kim ýene gaýdyp gelmesin,
Taňry üçin natuwan janymy ondan gutgar-u.

Gutgararda natuwan janymy ol bibäkden,
Ýüz jepa eýläp ony getir, gaşymdan ötger-u.

Istäban gelse ýene göwsüm şegapyn tapmagaý,
Wah, ki bir merhem goýup ol çäki göwsüm bitger-u.

Eýleseň misgin Hüseýni janyny ondan halas,
Werdi bu bolgaý dogada sen dagy daýym ýar-u.

**☙ 145 ❧**

Bir kuýaş hijrinde çekdim otly efgan bu gije,
Köýmegim dudyndan oldy, çarh girýan bu gije.

Ol kuýaş hijranyda, her bir garasy şekliden
Goýdular, her bir gözüm, bir dagy harman, bu gije.

Şamy hijranymy bilmen, kim bu ýaňlyg tiredir,
Ýa kylypdyr dudy-ahym, aýny pynhan, bu gije.

Dökdi köwkep, pyrkatyň şamynda gözüm ençe, kim,
Galdy gerdun ýüz tümen göz birle haýran, bu gije.

Eý ajal, dadyma ýetgil, bu gaty halatda kim,
Ýok turar peýda meniň şamyma paýan, bu gije.

Parçamyň daň ýeliden aşupta bolmyş, göýä-ýe,
Kim kylypdyr ruzygärimni perişan, bu gije.

Eý Hüseýni, ýarnyň göwsüme dikgen näwügin,
Jan berip, kyldym bozuk köňlüme myhman, bu gije.

## ❧ 146 ☙

Wah,, ki hijran tarhyn ol aý saldy binýat özgeçe,
Natuwan köňlüme binýat etdi bidat özgeçe.

Gam dagyn dyrnak bile gazdym diýme Perhat, kim,
Men erer men özgeçe, yşk içre Perhat özgeçe.

Ýok eser köňlüge-ýu, polat ahymdan erär,
Özgeçedir bu gatylyk içre, polat özgeçe.

Adamylyk resmin er bilmes erer magzur kim,
Adamyzat özgeçe ermiş, perizat özgeçe.

Köňlüme bagu-baharu-badadan ýetmez neşat,
Kim bolupdyr hijrden bu katla näşat özgeçe.

Bu çemen ragnalaryn köp söýme, kim, eýlär sütem
Gül bile serwi özgeçe, nesrinu-şemşat özgeçe.

Eý, Hüseýni ýar çün jebr etdi adat özge nowg,
Sen dagy bolgul jepakeşlikde mugtat özgeçe.

## ☙ 147 ❧

Gam ýeli aýşym binasyn kyldy weýran, özgeçe,
Sabru-huşum keşwerin ýer birle ýegsan, özgeçe.

Bir lebi lagly ki şowkydan ýaşym hunap idi,
Imdi köňlüm boldy onuň hijriden gan, özgeçe.

Istegen köňlümni tapgyň bir tutaşgan şugla kim,
Örtedi bu katla ony, dagy hijran, özgeçe.

Özgeçe zulm eýledi çün janyma çarh, eý rapyk,
Aýp imes men dagy çeksem ahu-efgan, özgeçe.

Özgeçe mähnet ýüzüme geldi hijran derdiňden,
Ne ajap aksa ýüzümde eşki-galtan, özgeçe.

Içmegeý erdim tanaggum döwrüde jamy wysal,
Bilsem erdi hijriden bolar bu döwran, özgeçe.

Sabr kylmakdan dowa ýetmes Hüseýni derdige,
Eý, hyret tapgyl onuň derdine derman, özgeçe.

## ☙ 148 ❧

Ah, kim boldum ýene, yşk içre şeýda, özgeçe,
Akly-huşumdan jyda, halk içre ryswa, özgeçe.

Wehm eder erdim belaýy hijriden ýüz waý kim,
Janyma dürli belalar boldy peýda, özgeçe.

Huşy-aklym tapdylar taraç, kim yşky-pyrak
Saldy köňlüm keşweru-mülkige ýagma, özgeçe.

Bolsa halym özgeçe, aýp etmäňiz eý dostlar,
Kim düşüpdir dilberim, başyga, söwda, özgeçe.

Ýar bolsa özgeçe, wah, ygtyýary bar turar,
Bolmagymdyr men wepa babynda katgan, özgeçe.

Bu çemen ragnalarynyň jilwesi bir nowg imes,
Hem gül eýlär özgeçe, hem serwi-ragna özgeçe.

Eý, Hüseýni afyýet köýüde mesgen tapmagyň,
Özňi bu aşuptalykdan kylmagyň tä özgeçe.

**❧ 149 ☙**

Bolaly lagly üze hatty nemudar özgeçe,
Tutdy ahym barkydan gök ýüzi zeňňär, özgeçe.

Täki kyldym ol buty meýhara alyda sujut
Saldy zülpi tarydan boýnuma zünnar özgeçe.

Ýaşyryn meý içmemiş bolsaň, nege bolmuş bu nowg,
Lebde güftar özgeçe, baş üzre destar özgeçe.

Gorkuzyp sen hijrden, öldür, dagy köýdür, weleýk
Eý, sütemkär isteme köňlüme azar özgeçe.

Ne sorar sen zary köňlüm zagpyny, başyga ýet
Kim bu günden bolmyş ol mejruh, bimar özgeçe.

Kimni kim döwran ilinden ýar tutdum, akybet
Özgeçe çykdy, özün ger kyldy yzhar özgeçe.

Eý Hüseýni, hattydan ruhsary bolmuş özge nowg,
Sebzeden andak ki bolgaý bagy-gülzar özgeçe.

## ❧ 150 ☙

Renç ile köýdi köňül, diýmes ony jananyga,
Kaýda, bilbil köýse gam bolar gül handanyga.

Ýüz gamy-dert içre galdy hijr era, wah, hassa jan,
«Bir gadam basgaýmy» diýp bu külbeýi ahzanyga.

Bir meniň dek zary-gamgyn bolmagaý, wah, yşk era
Ýaşy akgan gözüden-u, wah köňli köýgen janyga.

Kirpigiň iki sypah, her dem düzüp berhem urar,
Ýüz perip eýläp bu köňlüm garaty imanyga.

Merdümi çeşmim erip, akdy jemalyň şowkydan,
Rehm eder çagdyr Hüseýni dideýi girýanyga.

## ❧ 151 ☙

Jilwe kyldy bag era ol serwi azadym ýene,
Köýdürer yşk ählini bu ahu-perýadym ýene.

Telbe köňlüm şureşi-bilbili lal etmiş bu gün,
Kyldy gülşenden güzer göýä perizadym ýene.

Niçe bidat eýläýin, köňlüme, wah ol hassaga,
Esru hetden aşdy, bidat üzre bidadym ýene.

Jebr binýat eýlemiş, wah, kim peýa-peý ahdan,
Bolgy dekdir dembe-dem berbat binýadym ýene.

Görgeç ol aýny çekeý diýdim Hüseýni dek pygan,
Muddagylar tagnydan özümi esradym ýene.

**❧ 152 ☙**

Hijri şamy aý çykyp, men ýyglar erdim dert ile,
Seýrler kyldym seni istäp mahy şebgert ile.

Aý uýakgaç ýene köňlümi bozup ýalňyzlygym,
Tire şamym enduhydan ýygladym köp dert ile.

Çarh hem enjüm sereşkin halyma köp saçdy, leýk
Bolmady ýyglarda deň men zary gamperwert ile.

Matamyma çarhy-gök, eýläp lybasyn tün gara,
Subh hem eýläp ýakasyn çäk, ahy-sert ile.

Şamy hijrandan gutulgynça yssytdym mehr dek,
Eşki silin akyzyp, titräp yzary zert ile.

Dähr bossanyga köp goýma köňül, eý, andalyp,
Kim oňa buýy wepa ýok ýüz tümen müň wert ile.

Eý Hüseýni, uýky-bihutlyk, iýmek-gamdyr maňa,
Tä ne bolgaý akybet halym bu haby-hurt ile.

## ☙ 153 ❧

Kany göz, kim seni görgeý men, demi agýar ile,
Ýa ki görgeý men, ýene agýar ile güftar ile.

Maňa bardyr öz gözümden reşk, wah nädip göreý,
Aryzyň waslyn ýene bir dideýi agýar ile.

Öz gulagymdan üýnüňni çün aýar men, wah ne taň,
Olsam il birle, diýseň söz lagly-şeker bar ile.

Diýse bolmaz yşk atwaryda ony ýar, kim,
Gaýrynyň waslyn tasawwur eýleý algaý ýar ile.

Her periden bir tiken bilbile sanjylmak ne taň,
Çün görer bag içre gülden hemneşinlik har ile.

Men kimu azardalyk senden ger öldürseň weleýk,
Reşkdendir gäh-gähi bolmagym azar ile.

Eý Hüseýni, ýar çün göz merdümidir-gözni ýum,
Göz öýi dek ýer gerek hylwat üçin dildar ile.

## ☙ 154 ❧

Niçe ol aý hijride köňlüm bozulgaý gam bile,
Niçe jismim öýi ýumrulgaý gamu-matam bile.

Niçe bolgaý hijri şamy, zülpi taby ýadydan,
Tary jismim gije daň atgynça piçu-ham bile.

Niçe her dem ol Mesih enfas gülruh hijride,
Örtegeý men jümleýi älemi otly dem bile.

Niçe weýranymy-ýu hemsaýalarnyň hem öýün,
Hijriden girýan gözüm hunaby bozgaý nem bile.

Niçe ol betmähir zülpi dek, perişan kylga men,
Älem ähli köňlüni, bu hatyry berhem bile.

Çarh käçi birle çehräm gerçe boldy nilgun,
Ne kyla, algaý kişi bu nilguny tarym bile.

Eý Hüseýni,, hijriden janym gutulsa äht edeý,
Ki aşnalyk kylmaýyn jynsy beni adam bile.

**❧ 155 ☙**

Köňlüm alar gunçaýy siraby güftary bile,
Janym örtär ataşin, lagly-şekerbary bile.

Dähr bazarynda gowga saldy Ýusup husny, kim
Jilwegär boldy seniň husnuň nemudary bile.

Tygy zähmiden erer hursant köňlüm, eý rapyk,
Ýaksa merhem, goý öleý ol zähmi azary bile.

Mähw men andak ol aý husnyga kim ýokdur işim,
Yşkynyň ahfasy-ýu derdimiň yzhary bile.

Ýalňyz ol aý hijride sergeşte ermes men, ki bar,
Çarh hem bu işe bagys, döwr pergäri bile.

Eý ki, diýr sen: «Tapmadym matlupny köp istäban»,
Bil ki ol istärde hemradyr talapkäri bile.

«Itlerige tugma bolgaý» diýp Hüseýni goýdy ýüz
Ol senem köýüge urýan jismi efgäri bile.

**❧ 156 ☙**

Her haçan kim gelse ol serwi periruh ýadyma,
Gelmez ol dem hüýri-jennet hatyry näşadyma.

Ger ýetişmez saňa perýadi-pyganym zagpdan,
Eý, pyganym, barçasyndan, sen ýetiş perýadyma.

Kaddy-ýüzüň hijriden, bag içre girsem, bagban
Diýr ki: «Wah,, ot salma ahyňdan güli-şemşadyma».

Kuhy derdimden saba arz etse şirin kyssalar,
Neteý, diýseň bir peýamy ýetgür ol Perhadyma.

Serwiden azady-parygdyr Hüseýni, hüýrden,
Eý saba, mundak diýgeý sen serwi hüýrizadyma.

**❧ 157 ☙**

Şamy hijriňi görgeç, geldi zülpüň ýadyma,
Düşdi subhy wasl umydy hatyry näşadyma.

Mest ekende, diýmegil, sundum aýak, kim öpe sen,
Imdi sungyl, ösrük erdim onda, gelmez ýadyma.

Makdamyňdan ýüz harap, abat erer, eý genji husn,
Wah,, ne bolgaý bir ýetişseň bu harap abadyma.

Kaýda, jennet serwi birle hüýrige goýgaý köňül,
Ger melek nazzara kylsa, serwi-hüýrizadyma.

Zikridir agzymda subhu-şam, zahyt diýme söz,
Sudy ýok, pendiň bile salma putur owradyma.

Akyl kaýdydan halas olgaý idi Mejnun eger,
Yşky torunda gulak salsa idi irşadyma.

Eý, Hüseýni hijri zulmundan niçe perýat edeý,
Bu gaty halatda çün, ýetmes kişi perýadyma.

**158**

Aryzyň mehrin açyp, jismim era jan örteme!
Äşgäre lutp edip, köňlümi pynhan örteme!

Barky hyjran nal dek jismimde besdir, sen dagy
Wadaýy wasl eýläban, eý ähdi ýalan, örteme!

Kuhy gam boldy tenim atfal daşyndan ýaňa,
Läle dek köňlümi sen eý, otly efgan, örteme!

Lagly janbagşaň üze sen haly hijran goýmagyl,
Janym üzre her zaman bir dagy harman, örteme!

Ataşin köňlümde hoşdur, näwükiňniň kesreti,
Barky hijranyň salyp köňlümde peýkan, örteme!

Subhy waslyndan meni ol ýar namut eýledi,
Sen gara bagtym kibi, eý, şamy hijran, örteme!

Eý Hüseýni,, çekme onsuz ah, huplary görüp -
Bir wepasyz odundan, ýüz nämusulman, örteme!

### ❧ 159 ☙

Eý göz, özge ýüz sary özüňi haýran isteme,
Bir wepasyz yşkydan köňlüňi hem gan isteme.

Eýledim köňlüm öýün abat bikeslik bile,
Çekmişem zähmet besi, bu öýni weýran isteme.

Çünki terki mährin etdim, jebrini hem istemen,
Eý köňül sen hem ýene bolma puşeýman, isteme.

Bardy ol nämähriban mähri köňülden bagd äz in
Nala menden tutmagyl göz, özge efgan isteme.

Ataşin köňlüm ody birle tutaşmyş oklary,
Eý söze gelen köňül, halyny peýkan isteme.

Eý, Hüseýni kylmadyň çün afyýet künjün watan,
Wah, ne muňlug janyňa sen imdi derman isteme.

### ❧ 160 ☙

Çäreýi yşky nedir jüz sabr, mahzun köňlüme,
Çün kyla almas, kylyň bir çäre Mejnun köňlüme.

Goýdy ol aý yşkyda ýüz-ýaňagy ganly täze dag,
Wah,, ne güller açdy, ol ruhsary gülgün, köňlüme.

Täki otly aryzy şowky köňüli örtedi,
Her niçe baksam sowukdyr mehri gerdun, köňlüme.

Ne hekimu ne pusungerden jununym dep bolar,
Kim ne hikmet nep ýetirdi, ne efsun köňlüme

Serwi sary ne köňül birle bakaý, eý bagban,
Men ki her dem öwrüler ol kaddy mowzun köňlüme.

Bolmasa röwşen gözüm her dem sowat hattyndan,
Tiredir billa seraser dünýäýi dun köňlüme.

Eý Hüseýni, diýme, terkin tut ki köpdür ähli-husun,
Bar ise ýakmaz, neteý, onsuz biri çün köňlüme.

## ☙ 161 ❧

Eý, köňül, derdimni arz et, ol mahy tannazyma,
Hassa janymyň helägin aýt serwi näzime.

Sorsa senden ölgenim keýpiýetini, serbe-ser
Şerhini mundak diýgeý sen ol mahy tannazyma:

«Gan bolup bagry, köýüp jismi gözi gan ýaş döküp,
Bu ukubetler bile öldi» diýgil hemrazyma.

Çünki öldüm hijride, bir şemmeýi aýt eý rapyk,
Bolsun ol wakyp ne boldy uşbu mähfi razyma.

Hijr era dem urmaýyn janym pida kyldym diýgil,
Çün eşitmes, ger eşitse gülruhy gammazyma.

Men hut öldüm, eý köňül, sen nowha dartyp nala kyl,
Bolgaý ol rehm eýläban salgaý gulak bu sazyma.

Eý, Hüseýni ýar üçin janyňny kylmyş sen pida,
Jan pida kylmak erer aşyk kişige lazyma.

**❧ 162 ☙**

Uzr üçin şirin hadysyňny şekerriz eýleme,
Bu pusun birle odumy dembe-dem tiz eýleme.

Arguwany aryzyň mahbuplykdan ýaşyryp,
Zagpyrany ýüz bile, eşkimi gülriz eýleme.

Diýmegil şirin zybanlyk birle ýüz otly hadys,
Dudy ahymy ol otdan ataşengiz eýleme.

Şohlykdan her zamany bir bahana kylmagyl,
Natuwan köňlümi her dem gussa amiz eýleme.

Huplarda senden özge çünki mahbup istemes,
Gel Hüseýni sary imdi, munça berhiz eýleme.

**❧ 163 ☙**

Hattynyň tary düşüpdir lagly-meýgun üstüne,
Eýle kim jan riştesi bir katraýy hun üstüne.

Dişleri üstünde her kim laglyny görgeç diýdi :
«Bergi güldür kim düşüpdir dürri-meknun üstüne».

Halynyň her dem hyýaly telbe köňlümde erer,
Zaglar ondag ki gowga kyldy Mejnun üstüne.

Aýtgaý : «Serwi üzre gül peýwent kylmyş bagban»,
Kim ki görse aryzyň ol kaddy möwzun üstüne.

Ýaňy aý onuň semendi nalydan geldi nyşan,
Ol kuýaş, Rahşyn, meger, segretdi gerdun üstüne.

Meýge harakmy rehnu- men mahmur, neteý meý furuş,
Ýene bir peýmana hem berseň bu merhun üstüne.

Sili eşk içre Hüseýni çün görünmes, istemäň
Kim görüngeý düşse bir haşak, Jeýhun üstüne.

**❧ 164 ☙**

Hatty janefza çykarmyş, lagly handan üstüne,
Hydyr dek kim saýa salgaý aby-haýwan üstüne.

Eýledir kim zähm üze her ýan çybyn kylgaý hüjüm,
Zaglar gonsa bu ganly jismi urýan üstüne.

Göz ýaşym silinden olmas zagplyk jismim aýan,
Kaýda, bir has zahyr olgaý, bahry umman üstüne.

Külbäm içre örtener men, düşgeý elime köýüp,
Kaýsy bir guş kim demi, gonsa bu weýran üstüne.

Başyň üzre gülmi sanjypdyr sen eý ragna nahal,
Ýogsa penwent eýlediň serwi-huraman üstüne.

Hijr ody bidadydan, bilgil, kim ahym dudydyr
Her bulut, kim saýa salgaý ähli döwran üstüne.

Itlerige ger pida boldy süňek dek peýkerim,
Eý, Hüseýni haýrat etme suz barar jan üstüne.

**165**

Dertmendi yşkynyň köňli açylmaz bag üze,
Ähli gam janyga, nasyh pendi otdur ýag üze.

Kamatyň nagşyny köýen köňlüm içre esradym,
Eý gözi-aýny bela, kesdim elip bu dag üze.

Saýa sary çäbükem galpagy röwşenräk durar,
Niçe kim pertow salar röwşeni kuýaş galpak üze.

Köýi topragynda zagpymdan nyşan peýda imes,
Leýk kuwwat ýok gije girmäge ol toprak üze.

Tende ýok dyrnakça ýer, kim dagy yşkyň onda ýok,
Hama nukyndan eser galan kibi dyrnak üze.

Kim ki halyňy görer, men telbäniň halyn biler,
Aňlagaý Mejnun gamyn her kim ki baksa zag üze.

Ger Hüseýni köňli saýdyn awlamas ol bagry daş,
Bu meseldir, kim keýik bolmaz üýşengen dag üze.

## ❧ 166 ☙

Eý, köňül, gerdun beliýet daşyny ýagdyrdy-la,
Her tarap sabrym öýi diwaryny syndyrdy-la.

Kylmady hem terk, çün diwaryna berdi şikest,
Sili gam, sykfyn gara topraga hem inderdi-le.

Eýlär erdim yşkyň ryswalaryna serzeniş,
Bolgaly ryswa, sözüm lap ekeni, bildirdi-le.

Ýetse her gam ylmu-akyl owraky erdi munysym,
Her warany bir sary, ahym ýeli sowdurdy-la.

Myzragy zuht içre, kim jem erdi sabrym harmany,
Segrip ol harmana bir barky bela köýdürdi-le!

Afyýet künjide daýym, başym erdi seždede,
Yşk ahyr munça şitdet başyma getirdi-le!

Eý Hüseýni,, il eşitmez erdi tesbihim üýnin,
Yşk, efganymy, gerdun takydan aşyrdy-la!

## ❧ 167 ☙

Waý, ýüz müň waý, kim serwi rowanym bardy-la!
Sabru-huşum mülkiden aramy janym bardy-la!

Rişteýi janym bile wasly onuň peýwent idi,
Jawydan pyrkat gelip, peýwendi janym bardy-la!

Kim bile engiz mähr etgeý men imdi, eý köňül,
Çünki mährengiz atly mähribanym bardy-la!

Sorma janym halydan dagy jahan ykbalydan,
Eý rapyky mähriban janu-jahanym bardy-la!

Natuwan bolsam, garyp ermes, onuň hijranydan,
Ne üçin kim ol garyby, natuwanym bardy-la!

Gerçe istäp tapmadym, leýkin, gözümden bargaly,
Ony istäp ýüz sary eşki rowanym bardy-la!

Eý Hüseýni, hijrinde tapsam heläki jawydan,
Kylmagyl haýrat, haýaty jawydanym bardy-la!

**❧ 168 ☙**

Eý saňa Mejnun sypat her köşeýi diwana-ýa,
Aryzyňnyň mehrige şemgi pelek perwana-ýa.

Mähneti Ýakup erer, derdimden eý jan, şemme-ýa,
Boldy Ýusup kyssasy döwrüňde bir efsana-ýa.

Janu-köňlüm boldy weýran yşk ody birle ne gam,
Çün maňa boldy bela köýünde mähnethana-ýa.

Aşyky biçärege çün wasl umydy ýok turar,
Imdiden soňra pyraky-köşeýi weýrana-ýa.

Ýar ýüregimi, çykar bu biwepa janny rowan,
Ne dilär ahyr öýüňde jan men bigana-ýa.

Eý, Hüseýni jurgaýy wasly meýiden içmeýin,
Iý, hut öldüň waý ger kim berseler peýmana-ýa.

### ❧ 169 ☙

Nuktaýy halyň ajap, ýok lagly-handan üstüne,
Kim bolar bir katra daýym aby-haýwan üstüne.

Hijriň oky tä tikilmiş köňlüme, eý, gaşy ýaý,
Laglgun eşkime ogşar hary müjgän üstüne.

Näwükiňe bak ki dagy hesretimdendir nyşan,
Jöwheri kim görüner polat peýkan üstüne.

Eý, saba ganly gözüme köýüden ýetir gubar,
Resm erer toprak dökmek, daýyma gan üstüne.

Yşk tygyndan bozuk köňlümde erdi çäkler,
Wah,, ki boldy bir seri bu dagy hijran üstüne.

Lagly sirabyň gamydan, natuwan jismim erer
Misli haşaky, ki düşgeý aby-haýwan üstüne.

Eý, Hüseýni ýar gelse, nagty jan eýleý nisar
Il saçyk saçgan kibi dilhahy myhman üstüne.

### ❧ 170 ☙

Sebzeýi hattyň sowady lagly handan üstüne,
Hydyr göýä saýa salmyş aby-haýwan üstüne.

Ol ýaşyl donly başy üzre kuraýşy börküdir,
Eýle kim, düşgeý gyraw serwi-huraman üstüne.

Tä ki sanjyldy bozulgan köňlüm içre näwükiň,
Eýle guşdur, kim neşimen kyldy weýran üstüne.

Men perişan halnyň köňlüge saldy ýüz gereh,
Her gereh kim düşdi ol zülpi perişan üstüne.

Bulajap ermes melahatlyk lebiň üstünde hal,
Kim çybyn gähi bolar säkin nemekdan üstüne.

Özni hoş tutgul ki ahyr tire häk astyndadyr,
Ol ki hala Rahş sürgeý çarhy-gerdan üstüne.

Eý, Hüseýni biwepalara köňüli bermegil,
Çün wepalyk ýar tapdyň, söz diýme jan üstüne.

**171**

Ol zümerret hatt ki çykmyş lagly handan üstüne,
Sebzeýi kim ösüpdir aby-haýwan üstüne.

Burkagyn algaç kaddy-ruhsarydan, galdym ajap,
Gül açylmak türpedir serwi-huraman üstüne.

Zagpym ondagdyr ki bir-birden dökülgeý peýkerim,
Gonsa guş nägä meni Mejnuny urýan üstüne.

Hijr odundan bir şerer älemi örtär eý rapyk,
Merhemiň ne nep kylgaý dagy hijran üstüne.

Şek imes, kim seýrden galgaý teherrük eýlemeý,
Goýsalar kuhy gamymny çarhy-gerdan üstüne.

Çarh zulmydan bozuk jismim erer er birle deň,
Wah,, bela daşy niçe ýaggaý bu weýran üstüne.

Çün Hüseýni ýüz aýak hunap gözünden döker,
Sen dagy ýetirgil aýak, bu çeşmi-giryan üstüne.

### ❧ 172 ❧

Wah, ki, bir gül şowkydan halym perişandyr neteý,
Suzy jan içre, köňülde derdi pynhandyr, neteý.

Eý musulmanlar, eger men kapyry yşk olmuşam,
Kasdy dinim kylgyjy bir nämusulmandyr, neteý.

Diýme: «Eý, hemdem köňüli haly et bir ah ile»,
Dem urara ýok mahal köňlüm doly gandyr, neteý.

Ol peri waslyn diýdim, isteý junun sährasynda,
Telbe köňlüm mübtelaýy bendi-hijrandyr, neteý.

Zülpi towlandy diýdiň, sen örmegil köp piçu-tap,
Her seri muýuma bagly zülpi piçandyr, neteý.

Tire kyldy zülpi aýşym subhyny çün şamy gam,
Özgeleriň bezmide ol şemi rahşandyr, neteý.

Eý Hüseýni, apyýet künjide ger tutman karar,
Käbeýi wasly hazyn köňlüme armandyr, neteý.

## ❧ 173 ☙

Ýar zulm eýlärge çün biygtyýar olmuş, neteý,
Wah, oňa jebru-sütem kylmak, şygar olmuş, neteý.

Natuwan köňlüm, gözi ýaňlyg idi bimaru-mest?
Zülpi dek, imdi, perişan ruzygär olmuş, neteý?

Eý, ki  diýr siz: «Ol peri yşkyn nahan tutgul» bu kim
Ahu-derdim hijriden biygtyýar olmuş, neteý?

Aýtmaň kim syrry yşkyňny ýaşyrgyl il era,
Men ýaşyrmasdan burunrak äşikär olmuş, neteý ?

Diýmäňiz: «Köňlüme mahweşler sary berme karar»,
Wah,, ki bir mahweşe zaru-bikarar olmuş, neteý?

Köňlüme çün diýr men «Ol gülden halas et özňi», diýr:
«Hary yşky çün içimde ustuwar olmuş, neteý?»

Ger «Hüseýni dek nowa tartaý» diýsem uşşak era,
Kysmatym ol nala-ýu efgany zar olmuş, neteý?

## ❧ 174 ☙

Niçe ahym dudy dek köýüňde herýan aýlanaý**,**
Gert dek kim tutsa ýel, ol ýerde hem bir dem dynaý.

Tiri barany gamyň ol nowg ýagdy jismime,
Saklaý, almaz men hasabyn, ger ony ýüz ýyl sanaý.

Eý, ajal, bu zagpdan men hut tirilgim ýok turar,
Jan bererde goý ki onuň astanyn ýastanaý.

Hijrige örgenmek emkan ýok ki ol mühlik durar,
Bes, ajapdyr, kimse ölmekge diýmek kim örgeneý.

Men menu-yşk eý, köňül erme howaýy şemmeýi,
Zatyma ger zuht aýynyny ýyllar ötgeneý.

Köýüde bihut ýykyldym, tapmaýyn, ýa, Rep myrat,
Ger diýsem kim bu parahat uýkusydan oýganaý.

Eý, Hüseýni ýaşyryn şemi şebistanym meniň,
Yşkyndan men her gije perwana ýaňlyg örteneý.

**❧ 175 ☙**

Ýetdi jan agzyma, etir lebi kim jan tabşyraý,
Bary ölmesden burun bu nagty pynhan tabşyraý.

Diýme: «Husn ählige neçün nagty jan tabşyrmadyň»?!
Imdi kim tapdym seniň dek nämusulman, tabşyraý.

Hijr era duşwary jan bermekden olmuş men melul,
Başyma eý ömür batrak gel ki asan tabşyraý.

Wasl umydy birle, ger tabşyrmadym janymny, leýk,
Indi kim janyma mühlik boldy hijran, tabşyraý.

Gan dökere istediň köňlüm, ger ol awarany
Tapmadym gel kim öwez janymy tawan tabşyraý.

Tiri barany gamyň öldürse, men hem ýadygär
Näwüki jebriň üçin, bir niçe peýkan tabşyraý.

Eý Hüseýni,, «Jany janan alyda tabşyr» diýdiň,
Bolsa ýüz janym kabul, er kylsa janan, tabşyraý.

**176**

Yşk era Mejnuny diýr men kim özüme ogşataý,
Huşyny zaýyl kylyp, diwanalygy öwredeý.

Subhy waslu şamy hijran dek niçe älem ilin,
Bulajap halyma gähi güldüreý, gäh ýygladaý.

Jan berer men hijride zagpymdan il görmez meni,
Yşk era her niçe diýr men kim «Özümi gerseteý».

Üns tutmuş men keýikler birle, kim ol şasuwar
«Awa gelende oňa bu nowg özümi uçrataý».

Çün göz açmaz ukydan bagtym ne sut eý, dostlar,
Ger pygandan her gije älem ilini oýgataý.

Göwsüme daş urmagymy aýp kylma, eý, rapyk,
Goý, ki onda galgaýan peýkanlaryny ornataý.

Çün Hüseýni köňli, her dem bir tarap awaradyr,
Söz diýseň dur, kim jogabyda köňülni togtadaý.

## ☙ 177 ❧

Niçe hijran sagarydan dembe-dem özden baraý,
Wasl jamyn ger tutar bolsaň leba-lep sypkaraý.

Yşkdan janyma ýetdim, saky-ýa tut sagary,
Tä zamany akyl neňiden özümi gutgaraý.

Çarh eger uşşak derdi nagtydan kylsa tama,
Men hem ol aý hijride ahym hedeňin ötgüreý.

Wada katlyma eger kylsaň ki kylgaý sen şehit,
Başyma gelse ajal, janym baryça ýalbaraý.

Serwi gül roýymny bir dem görmesem, eý bagban,
Dähr gülzaryny diýr men kim : «Saba dek agtaraý».

Gapyl olgaç ol peri köýüde barar baş alyp,
Akl öýüne telbe köňlümi niçe kim başkaraý.

Eý Hüseýni,, çarh zulmy birle bolsa, men dagy
Eşk tupany bile gerdun binasyn düňdereý.

## ☙ 178 ❧

Müşkbuý hattynmy-diý, ýa lagly dürbarynmy diý?
Ýüzi imanynmy-diý, ýa zülpi zünnarynmy diý?

Köwseri laglynmy aýdaý, ýogsa hattydan, onuň
Degreside sebzeýi jennet nemudyrynmy-diý.

Sebze-ýu gül dek hatty birle ýüzünmi şerh edeý,
Sebze-ýu gülden bezelen bagy ruhsarynmy-diý?

Rişteýi jan birle haýwan soýydan sorduň habar,
Biliniň tarynmy aýdaý, lagly güftarynmy-diý?

Eý ki, diýr sen: «Yşkyda wasp eýle köňlüň halyny»,
Her tarap zähminmi-diý, ýa nalaýy zarynmy-diý?

Dähr bagy  güllerinde gerçe ýok buýy wepa,
Her biriniň degresinde ýüz jepa Harynmy-diý?

Eý, Hüseýni, diýmegil kim ýar yşkyn şerh edeý,
Waslynyň reşkinmi-diý hijriniň azarynmy-diý?

**179**

Husn ile sen kämilu-Şirinu-Leýli şöhraty,
Yşk era men zar olup Perhadu-Mejnun töhmeti.

Apyýet çagyn parahat sagynar erdi köňül,
Yşk era bildirdi, wah-wah, ol parahat mähneti.

Yşk tygyndan tenimde ýüz tümen nalu-elip,
Bir geda ýaňlyg ki döş-döşden kesilmiş kesweti.

Ah ody örtäp tenim, yşkyňda piçu-tap ile,
Ol sebäpden boldy göýä bark ýaňlyg heýäti.

Yşkyda janymy al, jismimi köýdür, eý, ajal,
Ýele sowurgyl ki yşk ähliniň olsun ybraty.

Wagyz-a ger huplaryň yşky günä erer, ne gam,
Çünki Taňrynyň günä ählige köpdür rehmeti.

Eý, Hüseýni diýr idim: «Yşkyny pynhan saklaýyn»,
Bilmedim kim eýlemiş göz ýaşy älem şöhraty.

**❧ 180 ☙**

Bes imes erdi maňa, hem, öz odum, hem ýar ody,
Kim oňa efzun dagy bolmuş ýene bir zar ody.

Öz odum köňlüme apat, ýar ody jana bela,
Bagysy enduhu-dert ol, bidili bimar ody.

Bu bela barky, ol apaty dowzahy, gör-türpe kim,
Tiz eder bu ikini bir hatyry efgär ody.

Beýle üç ot bir köňüle düşse köýmek neýlegeý,
Eýle kim bilbil ody-ýu, gül ody-ýu, har ody.

Jany-köňlüm birle bagrym köýdi bu üç ot bile,
Ýagşy baksam, ýüz tamugça her biriniň bar ody.

Öz odum ýa ýar oduna gerçe teskin berse eşk,
Wah, ony neýleý ki kylgaý ýüz çakyn yzhar ody.

Ger Hüseýnige bir otly ýüz gamy ot salmasa,
Bes niçik älemni köýdürdi Nowaýywar ody.

## ☙ 181 ❧

Yşkyň ody jismi-jany, natuwanym örtedi,
Türpe ot erdi ki peýda-ýu nahanym örtedi.

Ruzygärim eýledi halyň sowady dek, gara,
Ruzygärim hut ne bolgaý, hanu-manym örtedi.

Hanu-manym örtedi zülpüň tüni dek, eý, kuýaş,
Hanu-manny kim, bary namu-nyşanym örtedi.

Sorsalar ahbaby köňlüm, köýgenin aýt, eý, saba,
Kim ony bir hurda mahy, hurdadanym örtedi.

Otly ahwalymy gören, halk köýdi serbe-ser,
Görmegenni hem, eşitgeç, dessanym örtedi.

Niçe kim wasly nahalyn jan era ekdi köňül,
Hijr ody birle ony serwi rowanym örtedi.

Ýedi gök kim zahyr eýlär jismide kül reňkini,
Eý Hüseýni,, barçasyn otly pyganym örtedi.

## ☙ 182 ❧

Bir periweş şowky ody jismu-janym örtedi,
Aýrylyp bir uçgun ondan, hanu-manym örtedi.

Men jahanu-jan, pidasy kylmyş erdim eý köňül,
Ýüzüne gelmäň, eger, jany-jahanym örtedi.

Kuhy ahen bolsa, yşky ody örtär, eý, köňül,
Taň ýok, ol ot, gerçe jismi natuwanym örtedi.

Köňlüm ondan özgäge mümkin imes meýl eýlemek,
Wah, ki töhmet birle, şohy betgümanym, örtedi.

Köňlüm istär çagda köp umyt berdi mähriden,
Wah, ki  soňra, zalymy nämähribanym örtedi.

Zülpide sergeşte sabrym hyýly sary açdy ýüz,
Bark urup, agşam azaşan kerwenim örtedi.

Bu ki tutdy bag era, kül reňki bilbil göýäýe,
Eý Hüseýni, ony bu otly pyganym örtedi.

**❧ 183 ☙**

Gije hijriňden, wysalyňa hyýalym bar idi,
Hiç kime aýda alman, kim ne halym bar idi.

Bilu-agzyňnyň hadysyn şerh edere, eý habyp,
Hurdabinler birle her dem kylu-kalym bar idi.

Ýaka ýyrtyp, çäk ädip göwsüm, başyma daş urup,
Ýyglar erdim dembe-dem tä kim mejalym bar idi.

Çünki geldim özüme perýat edip, çekdim pygan,
Hem itiňden, hem özümden infigalym bar idi.

Baş goýup, janym pida eýläp itiňniň alnynda,
Eýledim wagty muny kim ygtydalym bar idi.

Katlyň umydy, hazyn köňlüme bir dem girmese
Her zaman ýüz katla ölmek ähtimalym bar idi.

Wadaýy wasl olmasa hijri era men hassaga,
Eý, Hüseýni, kaýda, jan eltmek hyýalym bar idi.

**❧ 184 ☙**

Yşkym odundan, gelip, Mejnun bir uçgun istedi,
«Al» diýdim, sungaç elin, başdan-ýagyn örtedi.

Çün eşitdi Wamyk-u Perhat, Mejnun köýgenin,
Geliban görgeç ikew, haýrat olary çürkedi.

Galmady ol ýar köýünde ýeri, gan bolmagan,
Itleri mejruh jismimni çü her ýan südredi.

Hassa köňlüm dilmeginden ganmady tygy onuň,
Gerçe  hijran guşlaryga  bir-bir ony dograd y.

Ger gamyň çykdy-ýu, ne agýar mähri tapdy ýol,
Näwükiň peýkany tä köňlüm şekafyn tügredi.

**❧ 185 ☙**

Haýratym bar, tä gara kylmyş lybasyn ol peri,
Kim, garaňky-tünde görmüş aftaby haweri.

Şert erer çün her kişi öz ýaryna hemreňlik,
Tutdy jismimi gara dud üzre, köňlüm azary.

Ol gara ýelda tüniden, wah ne çykynça kuýaş,
Ýer ýüzün gök dek müzeýýin kyldy eşkim ahtary.

Aýga manyg boldy bu şebgun duman, ýüz şükür kim,
Ýetip ahym ýeli, kyldy ol dumany bir sary.

Bardyr umudy Hüseýni teşne lebiň, kim ýene
Derdi hijran dep bolup, etgeý wysalyň köwseri.

**186**

Kylmagaý erdim ýüzün görmek temenna, käşki,
Salmagaý erdim köňül mülküne gowga, käşki.

Wasl era düşdi köňül mülkünde gowga eý, rapyk,
Kylgaý erdi hijr ody köňlümi ýagma, käşki.

Taňry üçin telbe köňlümi ýitirgil eý sipehr,
Kim, imes hasyl bu bihasyldan ala, käşki.

Yşk era ryswa bolup men bu täässupdan ne sut,
Ýa darygydyr her işiň zymnyda ýa, käşki.

Ol kuýaşyň nagty wasly gerçe rahatdyr weli,
Kylmagaý erdi köňül ony temenna, käşki.

Men ki ol aý yşkyny kyldym temenna, eý, köňül,
Kylgaý erdim zuht içinde dideýi bina, käşki.

Çün Hüseýni döwleti towpyk, senden istedi,
Uşbu işde salma köňlüge Huda-ýa, käşki.

## ❧ 187 ☙

Bardyr ol şebgun lybas içre peri ýa adamy,
Ýa meger kim göz garasynda erer göz ýerdümi.

Ger gözümiň merdümi ermes durar, pes ne üçin,
Eşk akyp bildirer hižran gamyndan matamy.

Aksa eşki hülleýi şebgun era, wah, ne ajap,
Gün gara bulut era girgeç, bolar zahyr nemi.

Diýrler: «Ölmez zulmat içre aby-haýwan tapan il»,
Wah,, ki men tapyp men-u, janym alar her dem gamy.

Eý, Hüseýni bu gara gaýgyda janyň bolsa riş,
Gam iýme, bir gün dowa kylgaý wysaly merhemi.

## ❧ 188 ☙

Janda aýdar men: «Düzeý harpy gamyň tahryryny».
Köňlüm olmas, wah ki bilmes men, bu iş tedbirini.

Bawer etmez erdim il derdin, weli,gam göreli,
Çyn hyýal eýlär men iliň, nalaýy tezwirini.

«Apyýet künjün tutaý» diýr men gutulyp yşkdan,
Wah, ki özge kylsa bolmaz, Taňrynyň takdyryny.

Diýdim: «Asaýyş tapaý yşk içre» wah müşgül durar
Sen periruh yşkynda kylmak bu söz takryryny.

Wala olmuş wah Hüseýni ýar ram olsun diýban,
Telbe bolanlar kibi istäp peri tashyryny.

**❧ 189 ☙**

Göreli sen zülpi meýgun, gözleri mestanany,
Örtedi yşkyň ody ahyr meni-diwanany.

Bihabar ol zülpden, jan berdi köňlüm, halyna,
Bilmedi diwanalykdan dam içinde dänäni

Ger görüp nägäh ýüzüňi, ölsem, eý jan, ne ajap,
Akybet çün şuglaýy şem öldürer perwanany.

Kyssaýy derdimi ger, zülpüňe diýsem aýp imes
Kim uzyn tünlerde diýr bolar kişi efsanany.

Tä ýaratdy Hak tagala dünýäde husny-jemal,
Görmedi döwran gözi, bir sen kibi jananany.

Künji mähnet içre tapdy aý ýüzüň mehrin Hüseýn,
Genç eger isteý sen, eý jan, goýma bu weýranany.

**❧ 190 ☙**

Gül ýüzi ýady kylaý, ýa ol hatty reýhanyny,
Wasly eýýamynmy aýdaý, ýa gamy hijranyny.

Öwrülip başyga, goýdum hijr wadysyga topraga ýüz,
Wah, ki, bir sagynmady, hergiz bu sergezdanyny.

Nagty yşkyn, kim bozulan köňlüm içre goýdy, jan,
Esru magmur eýledi, ol genç ile weýranyny.

Ok ki atdyň göwsüme, gerçe tenime boldy zagp,
Jan bile köňlüm talaşdylar onuň peýkanyny.

Gül ýüzüň şowkyda gam deştini kyldy lälezar,
Tygy hijriň dökdi çün her sary bagrym ganyny.

Husnuňa ol nowg haýran men ki haýran galdylar,
Gördüler Perhadu-Mejnun çün onuň haýranyny.

Eý, ki jebrim näwükin köňlüňde diýr sen, kim sana,
Ýagdy ondak kim, ýagyn kem bilgeý, onuň sanyny.

Husny döwrüge wepa çün ýok, ganymat tut bu gün
Hem wepa aýynyny, hem hupluk döwranyny.

Nala eýlär erdi yşkyňda Hüseýni ýaşyryn,
Hijriň etdi äşigär ol nalaýy pynhanyny.

**191**

Wah, ki, gam deştinde ýiten natuwan köňlüm hany?
Terki janym eýlegen bihanu-man köňlüm hany?

Ne nyşanyndan habar tapdym, ne adyndan eser,
Hijr wadysynda binamu-nyşan köňlüm hany?

Diýme kim: «Janyňa aram isteseň tabşyr köňül»,
Sen burun gören dek, eý, aramy-jan, köňlüm hany?

Lutplar kylmyş, jahan ryswasy uşşakyga, ýar,
Wah,, munuň dek çagda ryswaýy jahan köňlüm, hany?

Ýel saçar gül bergi bossan içre ol aý başyna,
Bu mahalda damgu dek bir katra gan, köňlüm hany?

Sen hut aýdar sen ki: «Yşk içre gerek köňlüňe sabr»,
Sabr edere, eý, rapyk mähriban köňlüm, hany?

Eý, ki diýr sen kim: «Hüseýni özgäge bermiş köňül»,
Özgäge bermek üçin, eý betgüman, köňlüm hany?

**192**

Eý, ajal, asuda kyl, hijran belasyndan meni,
Bir ýola gutar ulusnyň majerasyndan meni.

Zagpym aşdy hijr bagynda sereşku ahdan,
Gutar, eý wasl ol çemen abu-howasyndan meni.

Eý, ajal, gorkuzma «Öldürem diýban», öldürge sen
Ger diri tapsaň, pyrakyň jepasyndan meni.

Yşku-reşku-hijri mühlik, wah oňa janym pida
Kim çykargaý bu belalarnyň arasyndan meni.

Her niçe ötgerse hetden muddagy bidadu zulm,
Ötgere almas wysalyň muddagysyndan meni.

Diýr ki: «Sabr etgil»-hekmi akyl, kylgyl saky-ýa
Bir kadah birle halas onuň  dowasyndan meni.

Eý Hüseýni,,  soltanatdan ençe pahrym ýok turur,
Kim diýgeýler: «Köýüniň hyýly gedasyndan» meni.

**❧ 193 ☙**

Nowbahar oldy açylmas wah ki aýşym gülbüni,
Gam hazany ýeliden sowruldy sabrym harmany.

Men ki bir ruhsary-kamat hesretiden men heläk,
Ne asyg janymda, gülşen arguwanu-sowsany.

Läle birle sünbüli sirapdan tesgini ýok,
Ol yzary-zülp, ody-dudy çün örtär meni.

Nişi gamzaňdan tiken birle tutulan ýagşyrak
Gülşen içre gül birle dolynça göwsüm röwzeni.

Nalalyk köňlüm çüýrük bolgan süýekler içredir,
Eýle kim haşak içre bolsa bilbil mesgeni.

Ýüz wepa kylsaň, jepa görseň tagajjup kylmagyl,
Kim bu aýyndyr ezelden älem ähliniň fenni.

Bolgaly aşyk Hüseýni hem gedadyr hem zebun,
Yşk era sud etmedi şah ýa mubaryz ergeni.

**❧ 194 ☙**

Düşeli suzany köňül köýüň era, filhal ony
Ýere düşen ot idi, kim eýlediň paýmal ony.

Köňlüm öz halynda galmaz jilwe kylgaç kamatyň,
Wah,, ne hal erken bu kim, eýlär kaddyň bihal ony.

Bu ki gapyllar jepasyndan gaçar şeýda köňül,
Telbe dekdir kim kowarlar daş urup atfal ony.

Hamadyr jismim weli, jan riştesin gör ýagşy kim,
Zagp ile towlanmagyndan diýse bolar nal ony.

Görmegeý erdim ony hergiz çü ýyglap saly-mah,
Görmes ermiş men ötüp hijride mahy-sal ony.

Gülşeni döwranda hoşdur badaýy gülgün weleýk,
Sakyýy gulruh dema-dem tutsa mala-mal ony.

Her makam içre Hüseýni yşk lahnyn saz eder,
Kylmasa ruhsaryga nazzara güňu-lal ony.

**❧ 195 ☙**

Sebzeýi hattyň hyýaly birle ölsem eý peri,
Sebzeýi gabrym ne taň ger butsa hijran neşteri.

Eýle jennet sebzesi ýaňlyg hattyň meşgufy,
Kim gerekmes jenneti mina-ýu kasry ahzary.

Sebze dek kim zynaty gülberg erer ol nowgdur,
Laglyň üstünde zümerretgun hattyňyň ziweri.

Lebleriň şowkynda kim ot düşdi mahzun janyma,
Ataşin lagly durar ol şuglanyň her ahgeri.

Zagplyk  jismim hararatdan tutaşdy ol sypat,
Kim ýapynçy oňa dudy-kül bolupdyr besteri.

Sebze üzre saky-ýa jamy zümerretgun getir,
Kim çekeý ol hatt hyýaly birle eşret sagary.

Ger Hüseýni yşk era diwana bolsa ne ajap,
Kim peri-peýker, melek sima ýigitdir dilberi.

**☙ 196 ❧**

Niçe kim tartar köňül derdu-gamu-azaryny,
Mährim artar niçe kim, görsem mah ruhsaryny.

Mende mähri bu sypatdyr, waý kim ol bagry daş
Biwepa eýlär güman bu hassaýy efgärini.

Şowkyndan ahym pelege ýetdi göýä, kim bilip
Bile, bilmeze salar, men hassaýy hal zaryny,

Gül ki ruhsaryna, şebnem dökse derdi yşkydan,
Nege har etgeý jepadan bilbili bimaryny.

Wasl era, gaýrat Hüseýni janyna ot ýakdy, kim,
Nege jan tapgaý lykasyn ýa ki göz didaryny.

**☙ 197 ❧**

Eý pyrakyňdan gözümniň ýaşu-gan dökmek fenni,
Kim erer, hem lagly käni, ünjüniň hem mahzany.

Nalalar makdursyz kim zahyr etdim şamy hijr,
Wah, ki nalam odydan örtendi sabrym harmany.

Şamy zülpüňdir çü köňlüme şebistany wysal,
Aryzyňdyr ol şebistanyň çyragy röwşeni.

Suzy hijriňden kim oturdym gara toprak era,
Gören aýdar kül era, diwanaýydyr gülhany.

Hatty–benewşe, zülpi–sünbül, çeşmi–nesrin, çehre–gül,
Ne ryýahyn birle tapmyş zip, husnuň gülşeni.

Köýnegiň gülgünmidir aýa huraman kad bile,
Ýa erer gül bergiden sen  serwiniň piraheni.

Ger gedaýyňdyr Hüseýni ne ajap neçün ki bar,
Yşk era men müflisu sen husny mülkide gany.

**❧ 198 ☙**

Özgeçe perýat eder men her zaman hijran tüni,
Bolmas ermiş ýiten itiň hijr era bir dek üýni.

Eýle bir aý hijriden köňlüm köýer, kim, göýäýe
Çarh onuň dudy durar, köwkepler onuň uçguny.

Sili eşkim ýer ýüzün tutdy, saýaň ergen zaman,
Ýok ajap, gerduny kylsa garka onuň özgüni.

Ýakdy jan birle tenimi tiri-barany  pyrak,
Wah, ne gat-gat ýerden ötdi ol ýagynnyň ötgüni.

Togtata alman özümi ýyglamakdan hijr era,
Görse bu halymy ol gül esraý almas gülgüni.

Çün letafat gülbüni sen, çehre aç Taňry üçin,
Kim taň ermes beýle gül açmak letafet gülbüni.

Ýerde seýr eýläp Hüseýni ýüzüne sunmas aýak,
Deň imes alynda toprak birle onuň altyny.

**199**

Husn yklymynda sen dek dilberi ragna kany?
Döwri husnuňa meniň dek aşyky şeýda kany?

Gözüme älem garaldy, ol kuýaş ýüz hijride,
Ol periweş serwi boýly, mah jebin, aýa kany?

Sensizin köp ýyglamakdan ýetdi iş ol ýere, kim,
Suwmydyr bilmen gözümden akadurgan ýa gany?

Gamzaň okuny utamaý at, meni–dilhassaga,
Kim jerahatlyk köňülniň merhemidir ýagany.

Unudyp nägäh, Hüseýnini rakypdan sorga sen,
Kim: «Meniň yşkymda bolan wala-ýu ryswa kany»?

**200**

Kaýda isteý, istesem kaýdan tapaý, sen ýarny?!
Kim maňa hemdem bolup, sorgaý demi men zarny.

Her saba kim gelse senden jan berer ol rehm edip,
Niçe esragaý dirilik sagyýy, bu bimarny.

Gamda men kim wasl era nädip ýüzüňi görge men,
Kim ýygydan, kör edip men dideýi hunbarny.

Togtamaz jennetde, müjgäniň diläp köňlüm guşy,
Beh görer bilbil, jöwahyrlyk kapasdan harny.

Öldürer reşk, eý Hüseýni, ýogsa diýr erdim: bir öp,
Görseň eý, bada saba ol serwi gül ruhsarny.

## TAHMYSLAR

Lagly janbagşyňdan aýry aby-haýwany neteý?
Her dem er, ýüz jan berer, janasyz jany neteý?
Ger imes manzur ýüzüň, hüýru-gulmany neteý?
Gülşen köýüňden aýry bagy ryzwany neteý?
Başyma ger gül saçar, sensiz gül efşany, neteý ?

Hijr enduhyda tä gülşen era kyldym güzer,
Serwi boýy, kamatyňnyň nahlydan berdi habar,
Leýkin, onuň waslydan ne bähre tapdym, ne eser,
Nahly kaddyň çün imes girýan gözümde jilweger,
Juýbar etrabynda serwi huramany, neteý?

Jismu-janny istemen Billah ki janandan jyda,
Görseň ol mahweşni halym arz edip aýt eý saba,
Leýk zynhar alnynda  bu nowg kylgaý sen eda,
«Ol itiňe bolmasa, tugma, bu alyňda pida
Zagplyk peýkerni neýleý, natuwan jany neteý?»

Bir dem eý ahbap her sary gaşymdan gitmäňiz,
Her ne kim diýr men: «Muwejjeh bolmasa eşitmäňiz»,
Bu ki diýr men: «Çehreden ganly ýaşym artmaňyz»,
Laglgun eşkim, lebi hijranyda aýp  etmäňiz,
Göz ýolundan dökmeýin, bagrymdaky gany neteý ?

Bu ajapdar kim saňa mälim bolmaýdyr bu syr,
Kim erer men lagly şowkundan ölüme muntazyr,
Ger soýuňdan her nepes bir jam berseň bar muzyr
Zulmaty hijride çeşmäň waspyn etme eý, Hyzyr,
Men ki ömrümden doýup men, aby-haýwany, neteý ?

Söz alajymdan diýme, eý, bahry yşk içre garyk,
Kim «Bolupdyr» diýp «gamydan dag ile jismiň haryk»,
Ger maňa bar sen muhypbu-muşfyku-ýaru-şapyk
Dagyma merhemni köp teklip kylma eý rapyk,
Tutdum, ol dagym oňaldy, dagy  hijrany, neteý?

Tä aýyrdy menden ol mahweşni çarhy keç nehat,
Eý, Hüseýni, telbe köňlüm bolmady bir lahza şat,
Akybet çün tapamdym ol şoh waslyndan myrat,
Ýardan aýry bozuk köňlüme kyldym haýyr bat
Eý, Nowaýy, ile genç olmaý bu weýranny neteý?

* * *

Jebru zulmun wah ýene janyma gerdun, kyldy-la!
Ýaşyryp ol aýy, halymy digergun kyldy-la!
Ahu-waweýla meni esru jigerhun kyldy-la!
Ol jiger perkalasy eşkim, jigergun kyldy-la!
Şat edeý diýp natuwan köňlümi mahzun kyldy-la!

Ol ki bar erdi haýatym çeşmesiniň köwseri.
Ýok, ýok: «Erdi bagy ömrüm nahlynyň türpe beri.
Men hut erdim şowkudan Mejnunu-ol hem bir seri,
Wada eýläp jilwesin bag içre andag kim peri,
Deşt üze awara kylmaklyga Mejnun kyldy-la!

Ol ke diýr: «Erdi wysalymny saňa hemdem kylaý,
Çäkler bagryňda kim bolmuş oňa merhem kylaý,
Öksütip derdu-gamyň mundan bary horram kylaý,
Diýdi : «Waslym birle köpden köp gamyňy kem kylaý»,
Ony günden-güne öksütmekden efzun kyldy-la!

Wadaýy mähru-wepa eýläp, bu hun aguştany
Sad kyldy, zülpi damyga çekip ser riştäni,
Gan ýaşymdan lälegun çün kyldy bagu-püştäni,
Gutaraý diýp çarh jebriden meni sergeştäni,
Enjümy peýkan bile jismimi gerdun kyldy-la!

Ýüzüge haýran gözüm çehre nemudar etgeli,
Alyda  lal erdi til, laglyn şekerbar etgeli,
Kaddyga maýyl, hyret äheň reftar etgeli,
Zülpüne wagşy köňül saýdyn giriftar etgeli,
Ýok agyzdan bar ekençe hetdi efsun kylda-la!

Dograban bagrymy, ol aý hijride, tygy sütem,
Göz ýolundan ýaş ile akyzdy ony dembe-dem,
Eşki laglu derdiden bihet bolup men muhtaşam,
Müflis erdim meý kylyp, synan supalym jamy-Jem,
Hatyrym weýranasyn hut genji Karun kyldy-la!

Bu ki şyhy şährimizi halk diýr: «Akyl besi,
Zuhdu-takwa-ýu fazaýyl birle hem kämil besi»,
Eý, Hüseýni leýk erer bu iş maňa müşgül besi,
Kim Nowaýydan salah istär erer gapyl besi,
Hyrka-ýu sejjadasyn ol meýge merhun kyldyla

## MUHAMMES

«Çarhy dek mähriň elinden eýlerem men dady heý.
Çünki kyldy bizni gamgyn, özgelerni şady heý.
Nije ýyllyk aşnamyz boldy bizden ýady heý.
Sernegün olmuş, ýatyr ol kamaty şemşady heý.
Jennetiň burçundaky tubymny ýykdyň bady heý.

Pyrkat eýýamynda Mejnun şunça köp lap urmasyn.
Hijri derdi dagyny hiç kimse menden sormasyn.
Mert eger tohmun ekip, bir bimahal sowk urmasyn.
Tiz göteriň jismini çyksyn ki çeşmim görmesin.
Tabytyn tizräk ýonup, gönderewer harrati heý.

Ýary kim kyldy sapar, hijrana dözseň, wagtydyr.
Pyrkatyňdan ýaş döküp, bagryňňy ezseň, wagtydyr.
Ýagşylarnyň husny bardyr, bir gül üzseň, wagtydyr.
Leýliýu Mejnun sypat dywana gezseň, wagtydyr.
Jany Şiriniň çykyp, çyksyn göziň Perhady heý.

Hapyzidek göwsüňe daş urmadyň Soltansöýün.
Akdyryp eşki rowanyň ýörmediň Soltansöýün.
Ol ki teslim kyldy jan, sen kylmadyň Soltansöýün.
Ýar bilen bir göre neçün girmediň Soltansöýün.
Täki dünýä bar eken galardy senden ady heý....»

## RUBAGYLAR

Görkezme çemende serwi ýoldaş maňa,
Kim görenden gözden akar ýaş maňa,
Inderse ne boldy bir nepes baş maňa
Ol serwi rowan, ki boldy boýdaş maňa.

* * *

Ol gamza ki bagrym oldy efgär ondan,
Her lahza erer zagypu-bimar ondan,
Laglyň ki erer hassa köňül zar, ondan,
Neýleý ki saňa bar ermiş azar, ondan,

* * *

Ol şoh ki bir dem maňa hemdem bolmaz,
Zähm ursa dagy waslyga merhem bolmaz,
Yşkyňda köňül nesibi jüz gam bolmaz,
Köňül götereý diýsem köňül hem bolmaz.

* * *

Eý çarhy jepager, ne sütemler kyldyň?
Janymy nyşanaýy elemler kyldyň.
Mühlik nebsim odun alamlar kyldyň.
Uzruňy niçik kowlaý, keremler kyldyň?

* * *

Ýyglama eý göz kim ol serwi – semenber gelgüsi,
Köýmegil eý  jan ki ol hurşydy enwer gelgüsi,
Eý köňül bimarlykdan gam iýme kim başyňa
Bir Mesiha dek hadysy ruhperwer gelgüsi.

* * *

Eşki tupany eger jismim göterdi köýüden,
Ah kim, tä göz ýumup açdym çykardy köýüden,
Ýok ki sürdi köýüden ol sil, men awarasyn,
Nahly umydym, nahalyn hem gopardy köýüden.

## KYTGALAR

Wah, ki bir, jellatweş ganym döker, eýlär sütem,
Gorkaram ganym dökerde tapmagaý tygy elem,

***

Bolsa ýüz janym pida, lagly şerap aludyga,
Jismi bimarym hem olsun, çeşmi hab aludyga.

***

Görgeli hammam era, ol aý gaşy peýwestesin,
Eýledim aýnymy tasu-gaşlarymny destesin.

***

Ot çykardy yşk tenden, wah ki jandan derdi hijr.
Yşk derdi mühliku-mühliräk ondan derdi hijr.

***

Sünbüliňe ber Hytaýy, bendedir müşki Hotan,
Ger delil istär iseň, bardyr lybas ýargagy.

***

Ol peri gözden çü mähfidir, hemişe wah niçe
Istäp ony, tapmasa Mejnun köňlüni ýazguraý.

# RYSALA

## PÄK WE BEÝIKDIR

Ol patyşalar patyşasyna hamd-u sena bolsun. Ondan uly bolmaklyk mümkinçiligi bolmadyk her bir patyşa Onuň (Taňrynyň) beýiklik we belentlik çadyrynyň degresinde bir kemine gedaýdyr.

Hudaýy ki her şahy enjüm sypah,
Onuň dergähinde erer häki rah.

Onuň belentligi beýikligi artsyn. Onuň sahawaty we keremi hemmä bolsun.

Resullyk tagtgähiniň tagtynda oturýana sansyz salam bolsun. Ýaşaýyş (ruh) baýdagy güneşden öten her bir tagt eýesi onuň ylmynyň saýasynda şepagat isläp binowadyr.

Resuly kim rüsüldir barça hyýly,
Erer gün-u mekan onuň tufeýli.

Oňa, onuň nesline, oruntutarlaryna we sahabalaryna Allatagalanyň salawat-salamy bolsun.

Bu ýazgynyň ýazyjysy we bu düzgüniň taraşlaýjysy:

Süren bu warak ýüzüne hama,
Bir gamzadaýy syýah nama.

Ýalkaýjy patyşa bolan Allatagalanyň rehmetine mätäç, pakyr we pes Soltan Hüseýin bin Mansur (goý, Allatagala onuň aýplaryny we günälerini örtsün!) şeýle beýan edýär, ýagny Päk we Belent Taňry ýaradylanlary ýoklukdan barlyga getirdi, mahluklaryň ýoguny bar etdi. Ýaratmakdan maksat, adamdy: «We lakad keremnä beni Adamä we hamalnähüm fil berri wel bahry» aýaty ondan habar berýär. Adam ogluny ähli mahluklardan – ýaradylanlardan hormatly etdi. Mundan artyk mertebe bolup bilmez, mundan beýik derejäni akyl ynam edip bilmez. Emma muňa garamazdan bu nygmatyň şükürini berjaý edene täze enaýaty we sansyz nygmaty berjekdigini wada etdi: «Le in şekertum le eziýdenneküm» aýaty bu manyny habar berýändir. Şeýle-de onuň nygmatlarynyň şükürini berjaý etmekde kişiniň her bir saç tary bir dil bolup, olardan her dil her dem müň sany sena aýtmaga kaýyl bolsa, laýyk-mynasyp derejede nygmat şükürini berjaý etmek mümkin däldir. Emma her kişi öz ahwalyna degişli nygmat şükürini berjaý etmese hem bolmaz.

Onuň şükrün aýdarda bolma melul,
Özi bilsin ger kylsa ret ýa kabul.

Ne kim Taňry emr etdi magmur sen,
Edasynda ejiz olsa magzur sen.

Weli olça (onça) mümkin turar, sagy kyl,
Ki hüý eýlegeý Taňry şükrüne til.

Halaýyga şükür etmek wajypdyr. Ýöne «Halakal insäne min tefäwüt» sahawatly aýaty bardyr. Şundan mälim bolşy ýaly, sowgatlar we nygmatlar dagy tapawutly bolar.

**Şygyr**

Hak nury bile egerçi röwşendir jemg,
Hurşyt bile weleýk deň bolmady şemg.

Diýmek, haçanda ynsanyň ýaradylyş mertebelerinde tapawut ýüze çykan we Haktagalanyň nygmat we yhsanynda hem her kişä öz derejesine görä engam edýänligi jähtinden tapawut ara girdi. Elbetde, şüküri berjaý etmekde hem tapawudyň bolmagy gerek.

**Şygyr**

Gedaga şükür işi bolgaý gedaça,
Weliken patyşahga patyşaça.

Diýmek, anyk boldy, patyşalar Haktagalanyň özlerini älem mülkünde täç bagyşlanan we tagtda oturýan edeni, belki-de «Allatagalanyň ýerdäki wekili edeni, hökümleriniň älem iline rowan edeni we jahan ilini olaryň gulluklarynda natuwan edeni üçin

**Beýt**

Gaşlaryda halk işi efkendelik,
Emrlerige ili edip bendelik.

– bu jemagata nygmat şükürini berjaý etmesiniň artygrak we şükür aýdyş diliniň uzynrak gerek boljakdygy anykdyr». Bu soltanlaryň arasynda hem käbirinden käbirine tapawut bardyr. Baky Kadyryň we wezirsiz patyşanyň enaýaty barça birmeňzeş bolmady we deň el bermedi. Hyýala şeýle pikir gelýär. Nygmat şükürini etmeklik barçadan köpräk wajyp bolan jemagatdan biri şu natuwan pakyr we şu köňli synyk biçäre bolup, eger ýüz müň ýyl ömür tapyp, ýüz müň dil bile şükürler etsem, onuň engamynyň ýüz müňünden biriniň şükürini berjaý edip bilmez men. Näçe şeýle bolsa-da köňül dilegim ol sahawat we enaýatyň we ol sansyz mähremlikleriň köpüsinden azyny beýana getirmekdir, belki-de müňden birini galam dili bilen warak ýüzüne ýazmakdyr. Olardan biri şudur: Birnäçe soltanlara bu köňli synyk bendesinden has köp ýurt, mertebe, hazynalar we goşun berdi. Emma şu sebäpli olaryň köňlüne ulumsylyk ýol tapdy we şükür etmeklik işine sustluk aralaşdy. Bu pakyra bolsa, olara beren şan-şöwket we mülküne ýüz esse artyk köňlümiň ulumsylyk edip bilmezlik we bendelik esbabynda keltelik etmezlik hümmetini nesip etdi. Eger olardan birtopary Onuň lutp we keremine daýanan-goldanylan bolsa, birnäçesini pes gelip çykyşy jähetinden tagnalan bolsa, bu biçäräniň ýedi arkasyny, belki ýetmiş arka çenli ata-babalarymy soltanlyga, belki-de welilige miýesser we golaý etdi. Olardan birtoparyna soltanlyk haýbatyndan we ulumsylyklaryndan ýaňa pakyrlara we derwüş ähline üns bermezlik we tekepbirlik ýetiren bolsa, bu natuwan biçärä ol belent mertebeli topara üns bermek mätäçligini we häkisarlygyny miýesser etdi.

**Beýt**

Eger älem iline şa kyldy,<br>
Pakyr ähline häki rah kyldy.

Bir topary bardyr: olary takwalyk we tagat hüllesi bilen bezändir, ylym we suhanwerlik zynaty bilen zynatlandyr. Bu ýörelgäni göwni synygyň köňlüne ýaramly we göwne ýakyn edip, ol ezizleri kabullykly we taýsyz edip görkezdi. Menden olaryň ruhuna «Fatyha» bilen medet dilemek, ol ruhanylardan bolsa meniň işime köp üstünlik bilen ýeňiş ýetirdi. Bir toparynyň döwründe öz ygtyýarly belent mertebeli öwlatlardan (neberelerden) we özerkli döwlet emeldarlaryndan pakyrlara, misginlere we zähmetkeş raýata sansyz zulum we çäksiz sütem ýetdi. Bu biçäräniň döwründe pakyrlar we misginler bu gamlardan halas, namyrat raýatlar bu duzaklardan azat boldular. Birtoparynyň döwründe zulum pişeli wezirler we endişeden daşdaky nowwaplar wakflary bozdular we onuň hasyly bilen aýşy-eşret we şatlyk mejlisini ýasap, pyssy-pujurlyk heňini düzdüler. Bu misgin wakflara kişiler belledi. Ähli haraplary abadan, hukuklylary şadyman we şadyýan etdi. Olaryň döwründe wakflaryň bozulanlygy jähetinden talyplar gamgyn we müderrisler-mugallymlar mahrum bolan bolsa, häzir Hudaýa şükür soltanlyk öýünde takmynan ýüz sany okuw jaýy bar bolup, uzak Rumdan Çy serhedine çenli bolan ähli yslam ýurtlaryndan dini we tebigy bilimleriň bilimdarlary we mynasyp talyplar bu owazany we sansyz gürrüňleri eşidip, ýurtdan aýrylmak muşakgatlaryny ygtyýar edip, bu paýtagta ýüzlenýärler. Şonda-da Taňrynyň enaýatyndan wakflaryň hasyly barçalaryň harjy-harajatyna ýetýär. Durmuşlary parahatlyk bilen ötýär. Bu medreseleriň golaýlarynda hanakalar bar bolup, olaryň hersinde örän köp mätäçler we sansyz haklylar bolup, şatlanýarlar we peýdalanýarlar. Eger ol döwürlerde garakçy howpundan göçegçi-täjirler, ýol urýanlaryň gorkusyndan ýola düşen garyplar we mysapyr ýolagçylar mesgeninden bir maksada we watanyndan bir ybadatgähe ýetmekde köp kynçylyklar we sansyz azaplar görýän bolsalar, bu zamanda sarsar ýeli dek syýasat ol erbet kowumyň hapa-haşal

barlygyny çöl ýurtlaryndan ötürip goýberdi, belki-de dowzah ataşgähine – ojagyna ýetirip goýberdi. Ýolagçylara her menzilde bir sany pelek esasly kerwensaraý, belki-de howpsuzlyk üçin çarh binýatly bir gala salnyp, sowukda ýolagçylara ondan ýylylyk, yssyda syýahatçylara ondan saýa hasyl bolýar. Saýa we pena bolmaklykdan başga-da ol ýerde her hili göwün küýselýän zatlarda hasyl we dilenen zatlary-da aňsatlyk bilen wasyl bolýar. Hersinde bozuklary ýok etmek, garakçylary dep etmek üçin goşundan bir bölüm we bellenilen ýasawullardan bir topary ornaşandyr. Eger birtoparlarynyň döwründe metjitleriň işikleri könelen (poslan) halk köpçüligi ýokary gatlak jemagatynyň elinden tussag (bagly, çykgynyz) bolan bolsa, bu pakyryň döwründe hasapçylaryň aňy metjitleriň hasabyna ýetmeýär we oňa garamazdan bu jemagat-halaýyk oňa sygmaýar. Her haýsyna belent Käbede Metjidi Harama goýluşy dek dereje we hormat goýulýar.

Käbir döwürde pygamber şerigatynyň we Mustapa hökümleriniň çigni şerigat hökümlerine we yslam bedgatçy toparlara döwi pes bolan bolsa, bu döwürde ol şeýle bir güýçlendi welin, şerigat ähli üçünji pelekde Zöhre nagmaçysyna dürre urup, Barbuty we çeňini – sazyny ýere urup, syndyryp bilýärler.

Jikme-jik beýany sözi uzaltmaga sebäp we ýazgysy çekeleşige esas bolup biljek başga işler hem köpdür. Bu görnüşli işlerden başga we bu hili ýagdaýlardan aýry hem Päk we Belent Taňry bu pes bendesiniň soltanlygy zamanynda birnäçe kişä lowurdawuklyk bagyş edipdir we bu pakyr bolsa mejlisinde olaryň huzuryny ýokary tutupdyr. Olaryň barlygyndan bolsa, bu döwür ähli zamanlardan ýokary we bu zaman barça döwürlerden artyk bolup, munuň özi hem köp şükürler etmäge esasdyr welin, ondan (ony beýan etmekden) sözleýjiniň dili laldyr we galam dili şikeste haldyr. Olaryň iň ylymlysy we afzaly bilim deňziniň päk düri, welilik pelekleriniň şöhle saçýan

güni, goşgy göwherleriniň düzüm eýesi hezreti şyhyl yslam Möwlana Abdyrahman Jamydyr (goý, Allatagala oňa saglyk bersin we saklasyn!). Berklik we pyrlanyş mekanynda ýüz müň göz bilen älem ähline seredýän bu gadymy binýatly pelegiň gözüne şonuň ýaly seýrek pikir-hyýally gabat gelmändir. Jahanyň daşyna aýlanýan älemi görkezýän güneşiň belki-de pelekleri pyrlanýan kuýaşyň şöhlesi hergiz onuň dek taýsyzyň üstüne düşmändir. Goşgy göwherlerinden jahan sadaby gymmat bahaly dürden doldy, kyssa lagllaryndan atlas peleklere zynat we bezeg berildi. Dürli ylymlardaky eserleri sansyz we her eserinde many hazynalary çäksizdir.

**Şygyr**

Çü mizan tabgy bolup, genç senç,
Oňa bir terezi gelip, penç genç.

Ki haýran galyp, nazm kylgan çagy,
Oňa ýok ki Hysrow, Nyzamy dagy.

Gazallary tolgundyryjy, beýtleri örän çeper. Päk we Belent Taňry köp ýyllar onuň ýol görkezijilik saýasyny dowamly, bu dowamly döwlete bolsa onuň dek döwletlini hemişelik tutsun. Goşgy düzüjilerden çeper dillilik öwjüniň Suheýli ýyldyzy bolup biler ýaly başga-da kişiler bar. Goşgy dessanynyň çeperçiliginde, düzüminiň berkliginiň beýany bilen ähmiýetlidir. Öň olar dek pelek [derejeli kişiler] ýüz beren däldir. Häzir hem hiç ýerde olar dek kişi görünýän däldir. Hyratda (Allatagala ony apatlardan gorasyn!) we onuň sebitlerinde, köňle gelşine görä, şeýle-de sözleri dogry we habarly kişileriň arzymyza ýetirişlerine görä, işleri – many dürlerini düzüm çyzygyna çekmek we dykgat göwherlerine wezn (goşgy düzüliş ölçegi) lybasynyň

zynat we bezegini berýän takmynan müňe ýakyn kişi bar. Hiç bir döwürde iliň müňünden ony we hiç wagt ýüzünden biri bular dek bolmandyr. Bu ady beýan edilenler we waspy ýazylanlar parsça goşgy düzüş meýlisinde bezm guran we parsça ýazyş deňzine tanyşlyk görkezen kişilerdir. Emma şu güne çenli hiç kişi many gyzlaryna türkana lybas geýdiren däldir we ol näzeninleri bu zyba halat bilen görnüşe görkezmäge getiren däldir hem-de bu müşk ysly ragna-gözeller pynhanlyk öýleriniň tebigatynda ýalaňaçlykdan ýaňa örtügli (pynhan) galandyrlar. Bu hüýr şekilli gözeller hüllesizlikden ýaňa näz jilwesini edip bilmändirler. Bu bagtyýar zamanda we bu mübärek döwürde bu natuwan bolan meniň baýry il-günümden we sada halkym-dan, gulluk hataryndan gögeldaşlyk derejesine ýeten, hyzmat ediş ýörelgesinden söhbetdeşlik sermaýasyny kesp eden, harem kepderisi dek hylwat perdehanasynda mährem bolan, şerap ördegi dek gije söhbetinde hemdem bolan, Hak sözi aýtmakda gaýduwsyz bolan Nowaýy tahallusy bilen meşhur we şygyrlarynda bu tahallusy ýazýan Miralyşir (Allatagala şan-şöhratyny artdyrsyn!) türki diliň ölen jesedine Isa demi bilen ruh girizdi. Şol ruh tapanlara türki ýörelgeli sözleriň tarlaryndan we ýüpeklerinden dokalan hülleleri we gymmatbahaly halatlary geýdirdi. Söz gülüstanynda nowbahar kalbyndan akyp barýan ýagynlar bilen reňme-reň güller açdy. Goşgy deňzine pikir buludyndan ruhlandyryjy damjalar bilen dürli-dürli dürler saçdy. Her synp (görnüşli) şygyr meýdanynda at çapdyrsa, ol ýurdy dil gylyjy bilen öz golastyna girizdi. Onuň nazmynyň-goşgusynyň waspynda dil kelte we beýan ejizdir. Onuň şu aýdylyp durlan manyda goşan mesnewilerinden birnäçe beýt köňle gelýär. Ol şudur.

## Mesnewi

Men ol men ki tä türk bidadydyr,
Bu til birle tä nazm binýadydyr.

Pelek görmedi men kibi nadyry,
Nyzamy kibi nazm era kadyry.

Ne nazmydyr ersem meni derdinäk,
Ki her lafzy bolgaý onuň dürri päk.

Huda ýetgürer ança surgat maňa,
Ki bolmaz bitirge pursat maňa.

Bu meýdanda Firdöwsi ol gerd erer,
Ki ger gelse Rüstem jogabyn berer.

Rakam kyldy perhunda Şahnamaýa,
Ki syndy jogabynda her hamaýa.

Müsellem turar göýäýe bu işi,
Ki mugryza gelmeý turar her kişi.

Diýdi öz tili birle ol käni genç,
«Ki si sal bordem be Şahnama renç».

Ony diýrge bolsa kaçan ragbatym,
Erer ança Hak lutpydan kuwwatym.

Ki ger niçe tabg kähil olsa saraý,
Bitigeý men otuz ýylyn otuz aý.

Eger has magny ger eýham erer,
Onuň günde ýüz beýti halwam erer.

Ne «Şanama» kim «Hamsaga» ursam el
Onuň penjesi sary ýetirsem el.

Umydym bu kim eýläbän fathy bap,
Golum bergeý ol penjäme dagy tap.

Otuz ýyla ony nyzam diýmiş,
Gaşymda erer iki-üç ýyllyk iş.

Kaçan ony diýr, bezmni düzge men,
Diýmekni halaýykga görkezge men.

Bu beýtler onuň kalbyndan baş urup çykan wagtlarynda il-kibaşda il gaşynda şahyrana lap urmalar we öwgüli ýaňramalar bolup görünýärdi. Hakykatdan-da ol bu bagtyýar pursatda we şu gün-günden artýan döwletde «Hamsanyň» penjesine el urdy we ony gutarmaga yhlas-tagalla etdi. Şyh Nyzamy goşguçy halaýygyň ussady bolsa-da, öz hamsasyny belli bolşuna görä, otuz ýylda tamamlapdyr. Hamsanyň beýtleriniň sanyny otuz müňden on sekiz müňe çenli gysgaldyp düzen Mir Hysrow bolsa meşhur bolşuna görä, alty-ýedi ýylda gutarypdyr. Bu çeperçilik meýdanynyň böwsüji batyry, suhanwerlik jeňňeliniň şiri bolsa, köp efsanalara – erteki – hekaýalara göwün çekiji tefsirler we göwne ýaramly düzedişler berendigine garamazdan, binýadynyň başlangyjyndan ahyryna çenli hamana iki ýyldan ötmedi. Aýdylan wagtlar hasaba girse, alty aýa ýetmedi diýse bolar. Onuň efsanalarynyň reňme-reňligini, beýtleriniň jadylaýjylygyny, düzümleriniň berkligini we manylarynyň nepisligini okan kişi biler we gören-synlan kişi aňlar (pähim eder).

Diňe mesnewi usulynda däl, belkem arap suhanwerleriniň we ajam çeper sözlüleriniň bezeg beren we diwan eden her dürli goşgy görnüşleriniň ählisine bu hem galam sürtüp, olara hemle urup dur. Onuň beýany diwanynyň fihristinde – mazmunynda beýan edilendir we ýazylandyr. Ýok, diwan däl! Alla, Alla! Ol sapy-hatary sözlerden doly göwher bolan jeňdir we päk manylardan doly ýyldyz bolan pelek waraklarydyr.

Diýme diwan, gam-u dert ähline apat diý ony,
Köýmek-u şuglaýy gam birle kyýamat diý ony.

Haýsy goşgusy yşk ähliniň janyna ot urmaz, haýsy mazmuny hijran goşunynyň jismini köýdürmez, belki külüni göge sowurmaz?! Haýsy mysragy (setiri) pyrak jiger hununyň bagyr ganyny damdyrmaz, haýsy sözi hijran biçäresiniň gözýaş sili bilen sabyr-kanagat goşunyny akdyrmaz?! Nazm – goşgy yklymynda haýsy gorgana – gala göç getirende özüne garşy işik açylmady?! Haýsy uly ýurda kalp-şygyr goşuny bilen çapawullyk edende ony basyp almady?! Bu gün nazm-goşgy sütünleriniň ýer ýüzünde gahryman oldur. Ony bu ýurtlary basyp almagyň sahypkyrany diýse bolar.

**Şygyr**

Erer söz mülküniň keşwer setany,
Kaýu keşwer setan Hysrow nyşany.

Diýme Hysrow nyşan, kim gahrymany,
Erer ger çyn diýseň Sahypkyrany.

Şunuň ýaly ajaýyp eserleriň we täze görnüşli goşgularyň joşgun-daşgyny şu döwletde we ýalkym salyşy şu soltanlykda

boldy. Päk we Belent Perwerdigär ony şu pelek misilli dergähiň gullugynyň yhlas-janypkeşi we bu perişde (şa) häsiýetli durkuň – zatyň öwgüçileriniň goşukçysy (gözegçisi) etdi. Buda köp şükürler etmäge esasdyr.

## Rubagylar

Ýa, Rep, kaýu şükrüňi eda kylgaý men,
Ne til bile ony ibtida kylgaý men.
Ýüz janym eger bolsa pida kylgaý men,
Diýsem ki eda boldy hata kylgaý men.

Ýa, Rep, meni gullugyňa kadyr eýle,
Ger ýetse bela-ýu dert sabyr eýle.
Ýadyňa dagy içimni tahyr eýle,
Engamyňa hem tilimni zäkir eýle.

Soltan Hüseýin Mürze Baýgaranyň rysalasy doly haýyr bilen tamam boldy. Pes we pakyr Alyberdi bin Söhbetguly.

## GAZALY GOŞA GANATLY

Türkmenistanyň Ilkinji we Ömürlik Prezidenti Beýik Saparmyrat Türkmenbaşynyň milli miras taglymaty türkmen halkynyň geçmiş ruhy-edebi we medeni miraslaryny öwrenmek boýunça anyk wezipeleri mirasy öwreniji alymlaryň öňünde goýdy. Bu babatda Beýik Türkmenbaşynyň Mukaddes Ruhnamalary, Atalyk şadiwanlary özleriniň ajaýyp göreldeleri bilen nusgalyk hyzmaty ýerine ýetirýärler. Hut şonuň üçin hem Beýik Serdarymyza türkmen we daşary ýurt raýatlary türkmen golýazmalaryny, türkmen halkynyň geçmiş mirasy bilen bagly zatlary sowgat berýärler. Türkmenistanda ilkinji gezek – Garaşsyzlyk zamanynda dolulygyna çap edilýän Hüseýin Baýgaranyň «Diwany» hem Beýik Serdarymyza berlen sowgat esasynda arzyly okyjylaryna ýetirilýär. Orta asyr türkmen edebiýatynyň ýene bir wekili tirsegine daýandy.

Mongol şa döwleti dargandan soň, üç sany mongol döwleti: Atail (Wolga) boýundaky Altyn Orda hanlygy, Eýranyň demirgazyk-günbataryny özüne merkez edinen Eýran mongollarynyň döwleti we Merkezi Aziýadaky mongol döwleti döredi. Merkezi Aziýadaky mongol döwleti Çingiz hanyň ikinji oglunyň ady bilen baglanyşdyrylyp, köplenç çagataýlar diýlip atlandyrylmaga başlanýar. Türkmen halky, türkmeniň dürli taýpalary bu üç döwletiň üçüsiniň hem düzümine girýärdi we örän güýçli syýasy täsirleri bardy. Hut şonuň netijesinde, ýagny

türkmen halkynyň milli buýsanjynyň we aňynyň netijesinde bu döwletleriň ählisinde türkmen medeniýeti, sungaty, edebiýaty özüniň täzeden janlanyş, dikeliş we ösüş döwrüne gadam goýdy.

Merkezi Aziýadaky bu galkynyş XIV asyrda has äşgär ýüze çykýar. Halk hojalygy, ylym-bilim, medeniýet-sungat özüniň ösüş ýoluna düşýär. Eýýäm 1339-njy ýylda Köneürgenje gelen arap syýahatçysy Ibn Battuta bu şäheri giň köçeli, iň owadan, ajaýyp bazarly iň uly türkmen şäherleriniň biri diýip atlandyrýar[1]. Şol döwürlerdäki mongol hökümdary öz dillerini, däp-dessurlaryny ýitirip, halk köpçüliginiň–türkmenleriň dilinde gepläpdirler we döwlet diwanyny dolandyrypdyrlar. Munuň hem üstesine, olar musulman dinine uýup, türkmenleriň däp-dessurlaryny berjaý edipdirler, türkmen medeniýeti bilen terbiýelenipdirler. Hut şonuň netijesinde teýmir şalarynyň aglabasy öz şygyrlaryny arassa türkmen dilinde döredipdirler.

Beýle diýildigi türkmen dilindäki edebiýat teýmirlerden öň bolmandyr diýildigi däl. Türkmenlerde gaty irki döwürlerden bäri ösen şygyr sungatynyň bolandygy jedelsizdir. Belli gündogarşynas W.W.Bartold özüniň «Mir-Aly-Şir we syýasy durmuş» atly makalasynda türki halklarynyň hatda yslamy kabul edenlerinden soň hem pars edebiýatyndan asla täsirlenmedik diňe bir halk döredijiliginiň eserleriniň däl, eýsem şygyr sungatynyň hem bolandygyny tassyklaýar[2].

Türkmen ýazuwly edebiýatynyň ilkinji nusgalary hökmünde Ýusup Has Hajybyň «Gut etgu bilig» (XI asyr) eseri bilen Edip Ahmediň (XII asyr) «Atabetil hakaýyk» eserleri hasaplanýar. Belli bir waka ýordumy bolan bu uly göwrümli eserlerden öň hem dürli görnüşli şygyrlaryň döredilendigi jedelsizdir. Köp

[1] Ибн Баттута и его путешествия по Средней Азии. – Москва, 1988, 72-73 стр.

[2] Мир-Али-Шир. – Ленинград, 1928, 103-104 стр.

alymlar oňa mysal hökmünde belli türkmen dilçisi Mahmyt Kaşgarynyň «Diwany lugatit türk» eserindäki türkmen şygyrlaryny getirýärler.

XII-XIII asyrlarda bolsa sopuçylyk edebiýatynyň uly wekilleri Hoja Ahmet Ýasawy we onuň şägirdi Gul Süleýman öz eserlerini-hikmetlerini türkmen dilinde we gadymy türkmen şygyr düzüş usulynda döredipdirler. XIII-XIV asyrlar türkmen edebiýatynda eýýäm arap rowaýat-legendalarynyň, hekaýatlarynyň esasynda döredilen uly göwrümli eserler gabat gelýär. Biz bu ýerde Alynyň «Kyssaýy Ýusup» atly şygyr bilen ýazan eserini, Rabguzynyň kyssa bilen ýazan «Kysasy Rabguzy» eserini göz öňünde tutýarys.

Yslam dininiň döremegi bilen türkmen medeniýetine, türkmen ylmyna, edebiýatyna arap medeniýeti, edebiýaty we sungaty öz täsirini ýetirip başlaýar. Eýýäm yslam dininiň türkmenler tarapyndan kabul edileninden sähelçe wagt soň, türkmen alymlary öz eserlerini arap dilinde döredipdirler.

X asyrda bolsa arap dili bilen birlikde pars dili hem türkmen diline güýçli täsir edip başlaýar. Hut şonuň netijesinde türkmen edebiýatynda türkmen we pars dillerinde eser ýazmak däbi ýüze çykýar. Şeýle-de bolsa, bu täsiriň ilkinji ýüze çykan döwürlerinden başlap oňa garşylyk görkezmek meýli, ýagny ene dilde–türkmen dilinde eser ýazmaklyga çagyryşlar ýüze çykýar. Bu meýil-göreş XV asyrda Hüseýin Baýgara, Nowaýy ýaly şahyrlaryň işjeň syýasy işleri we dörediçiligi bilen has güýçlenýär. Hut şonuň netijesinde XV asyr türkmen edebiýatynda Sakkaky, Gedaýy, Ataýy, Lutfy ýaly şygyr pälwanlary döreýär. Bu göreşde teýmirler neberereleriniň, aýratyn hem Hüseýin Baýgaranyň hyzmaty çäksizdir.

1405-nji ýylda agsak Teýmiriň ölmegi bilen onuň zorluk esasynda döreden şadöwleti dargap, Teýmiriň neberelerine Maweranahr bilen Horasan galýar. Ýöne bu ýerlerde hem onuň

mirasdüşerleriniň arasynda tagt ugrundaky ganly göreşler birnäçe ýyllap dowam edýär. Şeýle göreşleriň netijesinde Şahruha 1409-njy ýylda tagta çykmak başardýar. Şahruh özüne Horasany alyp, ogly Ulugbege Mawerannahry berýär. Şeýlelikde, teýmirler döwleti ikä bölünýär.

1447-nji ýylyň Nowruzynda Şahruhyň ölmegi bilen, hökümdarlyk Ulugbegiň eline geçýär. Ýöne oňa döwletiň bitewiligini we hökümdarlygy saklamak kyn düşýär. Ulugbegiň garşysyna ogly Abdyllatyp baş göterýär we 1449-njy ýylda kakasyny wagşylarça öldürýär. Ýöne, onuň özüne-de, tagtda uzak oturmak miýesser etmeýär. Ýarym ýyldan ol hem öldürilýär. Ulugbegiň neberelerine Samarkandy uzak wagt elde saklamak başartmaýar. 1451-nji ýylda ony Miranşanyň çowlugy Abuseýit eýeleýär. Teýmirleriň ikinji bir paýtagt şäheri Hyratda bolsa Baýsunguryň ogly Soltan Muhammet hökümdarlyk edýärdi. Soltan Muhammediň garşysyna onuň dogany Abylkasym Babyr baş göterýär we 1451-nji ýylda ony öldürip, tagta çykýar. Abulkasym harby işlere, döwleti dolandyrmaga, halkyň ykdysady derejesini berkitmeklige ukypsyz bolupdyr. Günbatar Eýran, Azerbaýjan Garagoýunly türkmen döwletine birikdirilýär. Abylkasym Babyryň 1457-nji ýylda Maşatda aradan çykmagynyň netijesinde Abuseýide Hyrady eýelemek başardýar. Şonuň netijesinde teýmirler ýene-de bir baýdagyň astyna jemlenýärler.

Abuseýit 1469-njy ýylda Mugan çölünde Akgoýunly türkmen hökümdary Uzyn Hasan bilen bolan söweşde öldürilýär. Mawerannahra Abuseýidiň ogly Soltan Ahmet (1469-1494) hökümdarlyk edýär, Horasan bolsa Hüseýin Baýgaranyň eline geçýär. Şeýlelikde, Abuseýidiň birleşdiren bitewi döwleti ýene ikä bölünýär.

Hüseýin Baýgara 1438-nji ýylda Hyrat şäherinde dünýä inipdir. Onuň kakasynyň ady Gyýaseddin Mansur, ejesiniň ady

bolsa Pöwrize begim bolupdyr. Gyýaseddin Mansur bolsa Mürze Baýgaranyň ogly. Hüseýin Baýgara 7 ýaşa ýeteninde kakasy Gyýaseddin Mansur aradan çykýar. Baýgara 14 ýaşa çenli ejesiniň ýanynda ylym-bilim, terbiýe alýar we soňra ejesiniň maslahaty bilen Abylkasym Babyryň köşgünde gulluk edýär.

Abylkasym Babyr soltan Abuseýit bilen Samarkandyň eteginde 1454-nji ýylda ýaraşyk baglaşýar. Hüseýin Abuseýidiň golaý garyndaşlygyny göz öňünde tutup, Abulkasymdan aýrylyp, Samarkanda Abuseýidiň ýanyna barýar. Abuseýit ony oňat garşylaýar. Şeýle-de bolsa, Soltan Uwaýsyň Abuseýide garşy turzan gozgalaňyndan soň, Hüseýin Baýgara müňkürlik edip, ony 30 sany şazadalar bilen zyndana salýar. Bu habary ejesi Pöwrize begim eşidip, Samarkanda gelýär we ogluny halas edýär. Hüseýin Baýgara Samarkantdan gyssagly Mara gelýär we Abuseýidiň duşmany Soltan Sanjaryň gullugyna girýär.

Soltan Sanjaryň Baýgaranyň ukybyna we başarjaňlygyna göwni ýetýär, ony özüne ýakynlaşdyrýar, hatda öz gyzy Bikäni oňa durmuşa çykarýar, Hüseýin Baýgaranyň ilkinji ogly Bediguzzaman Bike – Soltan begimden dünýä inýär. Ilki-ilkiler ataly-ogul ýaly agzybir ýaşan Soltan Sanjar bilen Hüseýin Baýgaranyň arasyna ýuwaş-ýuwaşdan tow düşýär. Soltan Sanjar öz ýerine Maryda Hüseýin Baýgarany goýup, özi garşydaşlary bilen söweşmek üçin 1457-nji ýylda Maşada gidende, Hüseýin tagty eýeleýär. Emma Soltan Sanjaryň ýaranlary ol awa çykan mahaly Hüseýini öldürmek barada dildüwüşýärler. Bu baradaky habar Hüseýine ýetende ol ýanynda galan bary-ýogy 25 töweregi nöker bilen sergezdanlyga ýüz urmaga mejbur bolýar. Ol Garagum çölünde dürli kynçylyklara sezewar bolsa-da, 1458-nji ýylda garşydaşlaryndan üstün çykmagy başarýar. Ol Soltan Sanjaryň ýanyna Mara ilçi iberip, öňki ýaly, ataly-ogul kimin gatnaşygy ýola goýmak isleýär. Soltan Sanjar ilçini

zyndana taşlaýar. Emma Soltan Sanjaryň ýanyndaky emirlerdir serkerdeleriň köpüsi Hüseýiniň tarapyna geçýär. Munuň hem üstüne Hüseýine Gürgende ýaşaýan jelaýyr taýpasyndan kömek-goldaw gelýär. Hüseýin Baýgara Astrabatdaky özara oňşuksyzlyklary, emirleriň özara dawa-jenjellerini eşidip, Astrabady eýelemekligiň küýüne düşýär. Oňa ýolda Muhammet Hudadat we başga-da birnäçe serkerdeler goşulýar. Netijede, Hüseýin Sadlyny ýeňip, Astrabady eýeleýär. Emirler Mawerannahryň we Horasanyň hökümdary Abuseýidiň adyna hutba okatmak islänlerinde, Hüseýin Baýgara garşy çykýar. Şeýlelikde, öz adyna hutba okadyp we zikge kakdyryp, özüniň Abuseýide garaşsyzdygyny yglan edýär.

Soltan Abuseýidiň Akgoýunly türkmenlere garşy söweşde 1469-njy ýylda öldürilmegi bilen Hüseýin Hyrady eýeleýär we hutbany öz adyna okatdyrýar. Hüseýin Horasanyň tagtyny eýelän badyna öz mekdep dosty, belli şahyr Alyşir Nowaýyny Samarkantdan ýanyna çagyrýar. Alyşir Nowaýy Hüseýin Baýgaranyň aýratyn hormat-sylagyna mynasyp bolýar. Onuň köşkdäki abraýy gün-günden artýar.

Hüseýin Baýgaranyň Horasanyň tagtyny eýelemegi bilen, birbada parahatçylyk aralaşan ýaly bolsa-da, eýýäm 1470-nji ýylda Muhammet Ýadgär oňa garşy güýçli herekete başlaýar. Ol türkmenleriň kömegi bilen Horasany eýelemek isleýär. Emma Çynaran diýen ýerde düýpli ýeňlişe sezewar bolýar. Hüseýin Baýgara Abuseýidiň neberesini köşeşdirmek üçin onuň gyzy Şähribanu begime öýlenýär. Hüseýin Muhammet Ýadgäriň garşysyna söweşe gidende Şähribanuwy hem ýany bilen äkidýär. Bu barada «Babyrnamada» şeýle diýilýär: «В битве при Чакмане, когда все жены мирзи вышли из носилок и сели на коней, Шахр Бану биким, полагаяс на своего младшего брата не вышла из носилок и не села на коня. Об этом со-

общили Мирзе; Мирза по этой причине оставил Шахр Бану-биким взял ее младшую сестру Паянда султан-биким»[3].

Ýöne Paýanda Soltan-begim hem dogany Ýadgär Muhammedi goldap hereket edýär.

Abulgazy soltan Hüseýin 1470-nji ýylyň Gurbansoltan aýynda Ýadgär Muhammet mürzeli meseläni birýüzli etmek üçin daglyk Narra galasyna ýeten mahaly, Paýanda Soltan-begim Hyrada girip, şäherde dogany Ýadgär Muhammet mürzäniň adyna hutba okatdyrýar. Hyrat Ýadgär Muhammediň eline geçensoň, Hüseýin Baýgara az sanly goşuny bilen Meýmene, Farýap taraplara çekilýär. Ol Alyşir Nowaýy bilen gizlin maslahatlaşyp, 1470-nji ýylyň Alp Arslan aýynda Ýadgär Muhammedi gapyllykda tutýa we öldürip, Hyrat tagtyny eýeleýär.

Şeýlelikde, Baýgara gündogarda Balh, günbatarda Bistam we Damgan, demirgazykda Horezm, günortada Gandagar we Sistan aralyklaryny, özüne tabyn edip, tas 40 ýyla golaý hökümdarlyk edýär. Baýgara hökümdarlyk eden ýyllarynda (1469-1506) dürli topalaňlara, ganly çaknyşyklara gatnaşdy. Ogullary Bediguzzaman, Abylmuhsyn, Muzaffar Hüseýin Mürze dagylar birnäçe gezek atalaryna garşy topalaň turuzsalar-da, Baýgara ömrüniň ahyryna çenli döwleti elde saklamagy başarýar. Oňa Şeýbany hanyň ýolbaşçylygynda çarwa özbekleriň döwlete salýan howpy barada habar berenlerinde ilki-ilkiler degişli netije çykarmaýar. Soňra iş-işden geçensoň, 1506-njy ýylda Şeýbany hana garşy agyr ýygyn bilen söweşe ugraýar. Emma Hyratdan uzaklaşmankalar keselläp, Magtymguly aýynyň 4-ine aradan çykýar. Ony Hyratda jaýlaýarlar. Zahyreddin Babyryň berýän maglumatlaryna görä, Baýgaranyň 14 ogly, 11 gyzy bolupdyr.

---

[3] Бабурнаме. – Ташкент, 1958, 196 стр.

Baýgara döwlet başyna geçen ilkinji gününden merkezleşdirilen döwlet syýasatyny alyp barypdyr. Çünki ol öz tejribesi esasynda merkezleşdirilen döwlet syýasaty bolmasa, ýurduň ykdysady taýdan tozjakdygyna, ylym-bilim, medeniýet babatda pese gaçyşlygyň hökmanydygyna göz ýetiripdir. Hut şonuň üçin hem ol merkezleşdirilen syýasat ýöredip, töweregine il içindäki hormatly-abraýly adamlary jemläpdir. Şonuň netijesinde bolsa ýurtda içki we daşky söwda gülläp ösüpdir. Baýgara ülkeleri abatlaşdyrmak işine aýratyn üns beripdir. Alymlar Hondemiriň «Makarimil – ahlak» eserine salgylanyp, Baýgaranyň bir gezek weýran bolan Horezmi dikeltmek üçin Horasandan 3 müň adamy Horezme göçürmek barada perman berendigini ýatlaýarlar[4].

Baýgaranyň döwründe ähli ýerlerde kerwensaraýlar, köprüler, kitaphanalar gurlup, kanallar çekilipdir.

Baýgara ylym-bilime, sungata hem aýratyn sarpa goýupdyr.

Bu barada onuň döwürdeşleri hem, ondan soňky döwürlerde ýaşan taryhçylar hem öz eserlerinde durup geçýärler. Zahyreddin Babyr Soltan Hüseýin Mürzäniň döwrüniň üýtgeşik bir döwür bolandygyny, Horasanyň, aýratyn hem Hyrat şäheriniň onuň döwründe alymlardan, aýratyn zehinli adamlardan dolandygyny, haýsy hem bolsa bir hünär bilen meşgullanýan islendik adama maksadyna we arzuwyna, kämillige ýetmegine doly mümkinçiligiň bolandygyny ýörite nygtaýar. Şondan soňra bolsa, ol döwrüň meşhur alymlarynyň hatarynda Şyhylyslam Seýfeddin Ahmediň, Möwlana şyh Hüseýiniň, Mollazadanyň, Mir Murtazyň, Molla Mesgut Şirwanynyň, Mir Ataullah Meşhediniň; meşhur şahyrlar hökmünde Abdyrahman Jamynyň, Şyhym Suheýliniň, Hüseýin Aly Tufeýli Jelaýyrynyň, Asafy-

---

[4] Навоий ва адабий таъсир масалалари. Ташкент, 1968, 109 сах.

nyň, Benaýynyň, Seýfi Buharynyň; sazandalardan Hoja Abdylla Merweridiň, Gulmuhammet Udynyň, Şyhy Naýynyň, Şaguly Gyjakçynyň we başga-da birnäçe meşhur alymlaryň, şahyrlaryň, sazandalaryň atlaryny ýatlaýar.[5]

Nowaýynyň döredijiligini we döwrüni öwrenmekde uly işleri bitiren özbek alymy A.Haýytmetow Baýgaranyň döwründe Horasanyň, aýratyn hem onuň şol döwürdäki paýtagty Hyradyň diňe bir ynsanperwer ylymlarda däl, eýsem takyk ylymlarda hem meşhurlyga ýetendigini belläp, müneçjimçilikde (astronomiýa) Möwlana Muhammet Alym, Soltan Mahmyt, Möwlana Köwkebi, Hoja Owhat Mustawfy, himiýa ugrunda Hoja Abul Wepaýy Horezmi, Abdylkahhar, lukmançylykda Möwlana Hekim, Mir Yslam Gazzalyý ýaly alymlaryň atlaryny agzaýar[6].

Teýmirler döwletinde Hyrat bilen Samarkant diňe bir teýmirleriň döwletleriniň paýtagtlary däl, eýsem, ylym-bilim, medeniýet ojaklary bolandygy, bu iki medeni ojaklaryň arasynda ýiti bäsleşigiň bolandygy düşnükli. Hut şonuň üçin hem, Baýgara ylmyň sarpasyna düşünýän adam hökmünde bu meselede Nowaýynyň ýardamy bilen köp işleri durmuşa geçiripdir.

Şeýlelikde, Hyrat Baýgaranyň döwründe gürrüňsiz uly medeni ojaga öwrülýär. Aslynda, mundan öňki döwürlerde hem ylym-bilime, sungata sarpa goýýan türkmen hökümdarlary köşklerinde alymlary, şahyrlary, sungat işgärlerini jemläpdirler. Eger hökümdar ylym-bilime aýratyn sarpa goýýan bolsa, onuň köşgüne diňe bir onuň öz hökümdarlyk edýän ülkelerinden däl, eýsem beýleki hökümdarlaryň ülkelerinden hem alymlar, şahyrlar gelipdirler.

Orta asyr türkmen, aslynda diňe bir türkmen hem däl, eýsem musulman äleminiň meşhur şahyrlary köşkde uly abraýdan

---

[5] Бабур-наме. – Ташкент, 1958, 206-212 стр.

[6] Хайитметов А. Навоий дахоси. – Тошкент, 1970, 133-141 сах.

peýdalanypdyrlar. Käbirleri bolsa «şahyrlaryň şasy» atly derejäni hem göteripdirler. Muňa Soltan Sanjaryň köşgündäki Enweriniň, Muýezziniň, Atsyzyň köşgündäki Watwatyň, Mahmyt Gaznalynyň köşgündäki Unsurynyň, Hüseýin Baýgaranyň köşgündäki Abdyrahman Jamynyň we Alyşir Nowaýynyň derejeleri aýdyň şaýatlyk edýär.

Hyradyň Baýgaranyň soltanlygy döwründe iň ösen medeni ojaklaryň birine öwrülmegi, ol ýere meşhur türkmen alymlarynyň, şahyrlarynyň, sazandalarynyň, umuman, döredijilik işgärleriniň jemlenmegi hut ýokardaky ýagdaýlar bilen baglanyşyklydyr.

Hüseýin Baýgara ähli meselelerde, goý, ol syýasy bolsun ýa-da durmuşy, medeni bolsun ýa-da dünýewi Alyşir Nowaýyny goldar eken. Bu goldaw, diňe bir mekdep ýoldaşy ýa-da çagalyk hemralygy üçin hem däl, eýsem ol Hüseýin Baýgaranyň sungata, çeper söze, medeniýete aýratyn sarpa goýmagy bilen baglanyşyklydyr. Ýogsam bolmanda, ýurduň çäklendirilmedik hökümdary, islendik meselede öz garaýşyny ýa-da pikirini bir söz bilen durmuşa geçirip bilýän patyşa, söz sungatynyň wekillerini, umuman, medeniýetiň we sungatyň wekillerini daşyna jemläp «pikirleriň söweşini» gurnap oturmazdy.

Hüseýin diňe bir meşhur döwlet syýasatçysy, ylym-bilimiň ösmegi üçin köp tagallalar görkezen soltan hökmünde tanalman, eýsem çeper şygyryň ussady hökmünde hem türkmen edebiýatynyň taryhyna girdi. Ol Hüseýini edebi lakam hökmünde ulanypdyr. Baýgara heniz diri mahaly, öz eserlerini jemläp, diwan şekiline getiripdir. Bu barada Alyşir Nowaýy özüniň «Mejalys-en nefaýys» atly tezkiresinde şeýle diýýär: «Ol hezretiň (Baýgaranyň – A.A.) hup eşgary we mergup ebýaty begaýat köpdür we diwan hem müretdep bolupdyr. Diwan ebtidasyndan binýat kylyldy we her gazaldan bir matlag

ýazyldy»[7]. Şondan görnüşi ýaly, Nowaýynyň sözlerinden Baýgaranyň örän çeper şygyrlarynyň köpdügi we ol şygyrlaryň diwan tertibine salnandygy mälim bolýar. Umuman, Nowaýynyň «Mejalys-en nefaýys» tezkiresi sekiz bölümden-mejlisden ybarat bolup, onuň sekizinji bölümi tutuşlygyna Baýgara bagyşlanypdyr. Ýokarda getirilen salgylanmadan görnüşi ýaly, Nowaýy Hüseýin Baýgaranyň «Diwanynda» ýerleşdirilen gazallaryň matlagyny – başky beýdini yzygiderlilikde bu bölümde ýerleşdiripdir. Nowaýynyň tezkeresinde Baýgaranyň 164 şygrynyň başky iki setiri getirilýär.

Baýgaranyň şygyr ýazmak zehininiň bolandygyny, hatda onuň şygyrlar diwanynyň bolandygyny Zahyreddin Muhammet Babyr hem belleýär. Ýöne ol Nowaýynyň tersine onuň käbir goşgularynyň erbet hem däldigini aýdyp, onuň şygyrlarynyň ählisiniň bir ölçegdedigini belleýär.[8]

Bu ýagdaýy, ýagny Baýgaranyň şygyrlaryny, esasan bir ölçegde ýazandygyny Babyrdan soňraky taryhçylar, hatda häzirki döwrüň edebiýatçy alymlary hem ýörite belläp, Hüseýiniň öz gazallaryny aruzyň remel müsemmen görnüşinde ýazmagynyň sebäbini onuň ýeňil we göwne ýaramly bolmagy bilen baglanyşdyrýarlar. Jamy, Nowaýy ýaly söz ussatlaryň hem şeýle görnüşde eserler ýazandygyny ýatlaýarlar.

Sam Mürze Sefewi hem «Tuhfeýi Samy» atly tezkiresinde Baýgaranyň döredijiligi hakynda gürrüň edip, onuň iki sany türkmençe beýdini we birnäçe parsça beýtlerini mysal getirýär.

Baýgaranyň diwany ilkinji gezek 1926-njy ýylda Bakuwda «Hüseýin Baýgara diwany» ady bilen çapdan çykýar. Türkologlaryň birinji gurultaýyna bagyşlanyp çap edilen bu kitap professorlar Y.Hikmet bilen B.Çopanzadanyň gysgaça giriş

[7] 209 sah. 1941 عليشير نوايي، مجالس النفايس، تاشكند

[8] Бабур-наме. Ташкент, 1958, 191 стр.

makalasy bilen açylýar. Kitapda Baýgaranyň bir ýüz ýigrim ýedi gazaly we üç murapbagy ýerleşdirilipdir. Bu kitap hakda gysgaça syn beren A.N.Samoýlowiç umuman kitabyň çykmagyny oňlap, ýöne kemçiliklerden hem halas däldigini ýaňzydypdyr[9].

Baýgaranyň şygyrlary 1928-nji ýylda çap edilen «Özbek edebiýatynyň nusgalary», 1948-nji ýylda çap edilen «Nowaýynyň zamandaşlary» atly kitaplarda hem bölekleýin ýerleşdirilipdir. 1968-nji ýylda bolsa Hüseýin Baýgaranyň eserleri «Dewon Risola» ady bilen Daşkentde çap edilýär.

Baýgaranyň eserleriniň dili döwürdeş şahyrlary bilen deňeşdireniňde halk diline has golaý. Onuň hem sebäbi, Baýgara ömrüniň soňky bölegini köşkde geçirse-de, ýaşlygyny köşk ugrundaky söweşlerde geçirip, Astrabat, Köneürgenç, Mary aralyklarynda, Garagum çölünde ýaşap, halk gepleşik diliniň inçe tilsimlerini içgin öwrenipdir. Hut şonuň üçin hem türkmen bagşylary onuň goşgularyny aýdym edip aýdýarlar.

*Saýawan zülpi kim ol aý dek ýüzüge ýapylar,*
*Sarsary ahymdan ol, kä ýapylar kä açylar.*

*Her kaýan göz salsa ol, gülçehre aýny reşkiden*
*Köňlüme her kirpigi wah, kim tiken dek sanjylar.*

Hüseýiniň gazallary, esasan, yşky-söýgi mowzugynda bolup, bu şol döwür şygyrlarynda ýörgünli bolan dünýewi söýgüniň waspydyr:

*Oda ýandyr serwini ol kaddy ragna bolmasa,*
*Ýele bergil gülni ol ruhsary zyba bolmasa.*

---

[9] Мир-Али-Шир. – Ленинград, 1928, 171-172 стр.

*Serwi birle gül tomaşasyna meýlim ýok turar,*
*Bag era ol serwi gülruhdan tomaşa bolmasa.*

*Näge saplar çekdi müjgänden, eger jan mülküne*
*Gözleriniň meýli her dem katlu-ýagma bolmasa.*

Şu beýtlerden görnüşi ýaly, liriki gahryman serwiniň kaddy ragna, zyba, gül ýüzli bolmagyny arzuwlap, ýöne özüni diňe öz gülruhunyň höwesindedigini nygtaýar. Soňra bolsa kirpiklerinden goşun düzüp, aşygyň köňül köşgüniň ýagmalanandygy-talanandygy şeýle çeper suratlandyrylýar.

Beýleki bir gazalynda bolsa liriki gahryman öz magşugynyň hijrinden-aýralygyndan jisminiň küle öwrülendigi sebäpli, aşygynyň mazaryny şol külden bina etmekligi sargaýar.

*Hijriň ody jismi zarym kyldy kül eý ýary bil,*
*Ger bina kylsaň mazarym tarhyn ol kül birle kyl.*

Hüseýin Baýgara söýgi sährasynda özüni Mejnunyň, Perhadyň, Wamygyň ussady hasaplaýar. Onuň gazallarynda köplenç şolaryň atlary getirilýär:

*Yşgym odundan gelip, Mejnun bir uçgun istedi,*
*«Al» diýdim, sunguç elin, başdan-aýagy örtedi.*

*Çün eşitdi Wamyk-u, Perhad-u Mejnun köýgenin*
*Geliban görgeç olar, haýrat olary çürkedi.*

Görnüşi ýaly, liriki gahryman öz yşk oduny musulman edebiýatynda «söýgi dünýäsiniň şasy» hasaplanýan meşhur gahrymanlaryňkydan: Mejnunyňkydan, Perhadyňkydan, Wamygyňkydan has ýokary goýýar. Dogrusy, olar haýran galýar. Biz

beýle ýagdaýa Magtymguly Pyragynyň döredijiliginde hem gabat gelýäris:

*Yşkym bardyr Mejnundan, altmyş esse zyýada*
*Kuwwatym bardyr kyrk ýyl des aýdarga Perhada*[10]

Türkmen edebiýatynda magşugyň ak ýüzündäki gara hala bagyşlanan setirler ýeterlik derejede bar. Olarda gara halyň ak ýüze aýratyn gelşik berýändigi dürli meňzetmeler arkaly suratlandyrylýar. Ýöne Baýgaranyň bu meseledäki täzeçilligi, özboluşlylygy aýratyn bellenilmäge mynasyp:

*Jan guşun saýt eýlemäge, laglyň üzre, eý kuýaş,*
*Däneýi mähr ekdiň, emma adyny hal eýlediň.*

Aşygyň göwün guşuny heýjana salýan magşugyň dodagynyň üstündäki hal mähir dänesi diýlip atlandyrylýar.

Baýgara öz güýjüni kyssada hem barlap görüpdir. Türkiýeli professor Ysmaýyl Hikmet Amasiýanyň kitaphanasyndan Baýgaranyň kyssa bilen ýazan eserini tapyp, 1945-nji ýylda Stambul uniwersitetinde onuň surat nusgasyny «Hüseýin Baýgaranyň risalasy» ady bilen çap edýär.

Azerbaýjanly alym Hamyt Arasly özüniň «Hüseýin Baýgaranyň rysalasy hakynda» atly makalasynda bu barada maglumat berip, rysalanyň ýazylan taryhynyň anyk däldigini, şeýle-de bolsa, eserde Nowaýynyň «Hamsasy» we Jamynyň saglyk ýagdaýy dogrusyndaky gürrüňlere esaslanyp, bu eseriň ýazylan

[10] Магтымгулы. Сайланан эсерлер, 1-нҗи җилт. – Ашгабат, 1983, 218 сах.

döwrüni 1485-1492-nji ýyllaryň aralygy diýip çaklaýar. Makalanyň ahyrynda bolsa bu eseriň özbekçe terjimesini berýär[11].

Şondan soňra özbek alymlary S.Ganyýewa bilen Ş.Abdyllaýewa Hüseýin Baýgaranyň «Diwanynyň» belli bir bölegini we rysalasyny «Dewon, risola» ady bilen gysgaldylan görnüşde çap etdirýärler[12].

Soltan Hüseýiniň türkmen edebiýatyndaky taryhy hyzmaty onuň diňe bir özüniň şygyrlaryny türkmen dilinde döredenligi bilen çäklenmän, eýsem türkmen dilinde şygyr ýazýan şahyrlara hemaýat edip, milli dildäki edebiýaty ösdürmek baradaky tagallalarynda hem ýüze çykýar. Muňa diňe bir Alyşir Nowaýynyň döredijiligi däl, eýsem Ataýy, Lutfy, Gedaýy ýaly onlarça şahyrlaryň döredijiligi şaýatlyk edýär.

Baýgara özüniň «Rysalasynda» Nowaýynyň türki dildäki ussatlygy barasynda söhbet edip, şeýle diýýär: «Ве лəкин маны абыкəриге бу гүне дегинче хич киши түркана лыбас гейдирмеген ве ол нəзенинлерни бу зыба халгат биле җилвейи зухурга гелтирмеген турур ве бу мүшк буй рагналар тебг ныханханасыда уряңлыкдан махҗуп кылган турур»[13]. Bu ýerde Baýgara türki diliň çeperçilik baýlygyny, onuň näzik-nepisligini Nowaýynyň döwrüne çenli hiç kimiň ýokary derejede açyp bilmändigini nygtamak isleýär. Soňra bolsa özüniň ýürekdeş dosty Nowaýynyň türki diliň ölen jesedine Isa demi bilen jan girizdi diýip, Nowaýynyň türki dilli şygry täzeden güýçli ösüşe iterendigini ýokary derejede sypatlandyrma bilen belleýär[14].

---

[11] Хамид Арасли. Хусайн Бойкаро рисоласи хакида.// Узбек тили ве адабиёти, 1966, №3, 6 сах.

[12] Хүсайн Бойкаро. Девон Рисола. – Тошкент, 1968.

[13] Şol ýerde, 161 sah.

[14] Хүсайн Бойкаро. Девон Рисола. – Тошкент, 1968, 161 sah.

Türkmenleriň arasynda Hüseýin Baýgara Soltansöýün ady bilen meşhur bolup, ol halk döredijiliginiň gahrymanyna öwrülipdir. Soltansöýün dürli rowaýat-legendalarda, şorta sözlerde, esasan, söwer dosty Myraly, ýagny Nowaýy bilen bile hereket edýär. Şahyr hakyndaky kyssa gürrüňler Türkmenbaşy adyndaky Türkmenistan Milli golýazmalar institutynyň hazynasynda saklanyp, ol Türkmenistanyň dürli etrap-köýlerinden ýazylyp alnypdyr. Şonuň esasynda «Myraly», «Myraly hem Soltansöýün», «Myraly we Soltansöýün» ýaly kitaplar çap edilipdir.[15]

Myraly hakyndaky gazet-žurnallarda çap edilen rowaýatlarda, şorta sözlerde Nowaýynyň Nowaýy derejesinde kämilleşmeginde ýörite hyzmat bitiren Soltansöýün sowet döwrüniň patyşalar, baý-mollalar baradaky ýöreden syýasaty bilen baglanyşykly suratlandyrypdyr. Şeýle-de bolsa, olardan Soltansöýüniň ylma-bilime, çeper söze sarpa goýýan parasatly adam bolandygyny mälim. Ol rowaýatlarda Soltansöýüniň Gül atly aýaly, pähim-paýhasy, ölümi dogrusynda hem gürrüň edilýär. Merhum Gurt bagşynyň (Gurt Ýakup) we onuň şägirdi Hezret Çaryýewiň aýdan «Myraly hem Soltansöýün» («Gülpam») atly dessany hem Türkmenbaşy adyndaky Türkmenistan Milli golýazmalar institutynda saklanýar.[16]

Bu dessanda Soltansöýüniň «Diwanynda» gabat gelmeýän, «Dady heý», «Serwi agajy», «Gitdi», «Daş galdy», «Aýryldym» ýaly şygyrlar hem gabat gelip, olar hut şu günler hem türkmen bagşylary tarapyndan uly höwes bilen ýerine ýetirilýän aýdymlar.

---

[15] Мыралы. – Ашгабат, Түркмендөвлетнешир, 1948; Мыралы хем Солтансөйүн. (дессан) – Ашгабат, 1992; Мыралы ве Солтансөйүн (роваятлар), 1994.

[16] Türkmenbaşy adyndaky Türkmenistan Milli golýazmalar instituty. 1158[f] bukja.

Gyzykly tarapy, Soltansöýün bilen Gülüň gatnaşyklary baradaky hekaýatlar irki çeşmelere hem düşüpdir. Belli gündogarşynas A.A.Semýonow «Персидская Новелла о Мир-Али-Шире «Невои» makalasynda Daşkent bazaryndan Mirhondyň «Röwzetus-sapa» eseriniň bir golýazmasyny satyn alandygyny, onda bu eserden hem başga Myraly bilen Soltan Hüseýin hakyndaky hekaýatlaryň getirilýändigini belleýär[17]. Makalada türkmen halk döredijiligindäki «Patyşa ölerine» atly meşhur şorta söz bilen birlikde Gül atly gyza ilki Nowaýynyň aşyk bolşy, Gülüň hem oňa göwün berşi, soňra tötänden Soltansöýüniň bu gyzy görüp, oňa aşyk bolşy we Nowaýyny gudaçylyga iberişi, ahyrynda bolsa Gülüň ölümi we Nowaýynyň maşgalasyz ötüşi beýan edilýär. Bu ýordum türkmen halk döredijiligindäki Myraly we Soltansöýün kyssa-rowaýatlary bilen baglanyşýar. Şundan görnüşi ýaly, türkmen halk döredijiligindäki Soltansöýün hakyndaky dessan we Soltansöýün bilen Myralynyň dostlugy, Gül bilen baglanyşykly hekaýatlar, rowaýatlar Merkezi Aziýa giňden ýaýrapdyr.

**Annagurban Aşyrow,**
*dil-edebiýat ylymlarynyň doktory.*

---

[17] Семенов А.А. Персидская Новелла о Мир-Али-Шире «Невои». Бюлетень, Средне-Азиатского Госуниверситета, Вып. 13, Ташкент, 1926, 177-185 стр.

# SÖZLÜK

## –A–

Ab – suw.
Abhar – owadan gül, narsis, jasmin.
Aby-haýat – dirilik suwy.
Adem – ýok, ýokluk.
Aferineş – ýaratma, döretme.
Aftab – gün, güneş.
Aftal – çagalar, ýetginjekler.
Afyýet – saglyk, bagt, şowlulyk.
Agaz – başlama, girişme, başy.
Agýar – 1) gaýrylar, kesekiler, başgalar; 2) ýat, duşman.
Ahbap – dostlar, ýaranlar, egindeşler.
Ahen – demir, metal .
Ahfa – gizlin, bukyda, syrly.
Ahger – köz, uçgun.
Ahsan – oňat, gowy, berekella.
Ahtar – 1) ýyldyz; 2) hoşbagtlylyk ýyldyzy.
Ahtar sagt – bagt ýyldyzy, bagt.
Ahz – 1) almak, gurşap almak, ele salmak; 2) ýesir etmek, ýesir almak.
Ahzar – ýaşyl, gök.
Ajap – geň, enaýy, täsin.

Ajzu-nyýaz – ejizlik we mätäçlik.
Aklu-hyş – akyl we huş, aňma we duýma.
Akybet – ahyry, soňy, netije.
Alam – baýdak.
Aluda – bulaşyk, garyşyk, masgara, hapalanan.
An – 1) ol; 2) wagt, zaman.
Anbar – ýakymly ys.
Andalyp – bilbil.
Apat – betbagtlyk, kesel, zyýan.
Aperiniş – ýaradylyş, dörediliş.
Araýyş – bezeg.
Aryz – 1) arz ediji; 2) goşunbaşy, serkerde; 3) şikaýat ediji, arzy-hal aýdyjy; 4) hadysa, waka, başa düşen iş, tötänlik; 5) ýüz, keşp, ýüzüň keşbi, ýüzüň durky; 6) saýa salýan bulut.
Asa – hasa, el taýagy.
Asfar – sary.
Astana – bosaga, işik.
Asaýyş – rahatlyk, asudalyk.
Asyg (yssyg) – peýda, nep, peýdaly.
Asyp – zyýan, zerer, zelel.
Aşam – 1) içme; 2) datma, dadyp görme.
Aşub – gowga, joşgun, tolgunma.
Aşufta – bulaşyk, perişan, dagynyk, tolkunyp duran.
Aşufte – bikarar, ynjalyksyz, tolgunýan.
Atap – atlandyryp, adyny tutup.
Ataşengiz – 1) ot ýakyjy, ot tutaşdyryjy, ot salyjy; 2) gödek sözleme, gödek sözleýji.
Ataşin – 1) ot ýaly, gyzgyn; 2) joşgunly, güýçli hyjuw;
3) gyzyl.
Atfal – çagalar.
Atwar – tärler, usullar, hiller, görnüşler, ýagdaýlar.

Aýag (aýak) – bada, bulgur, şerap içme.
Aýn – göz, göreç.
Aýýar – mekir, hile.
Aýyn – 1) din, mezhep; 2) ýörelge, ugur, ýol, röwüş; 3) Bezeg.
Azm – isleg, niýet.
Azym jahyl – nadan, örän nadan.

## –B–

Bada – 1) şerap, çakyr; 2) käse, şerap içilýän gap.
Bagd äz in – mundan soň, mundan beýläk.
Bagys – sebäp, esas.
Bahr – 1) deňiz; 2) goşguda aruz ölçegi.
Bak (bäk) – gorky.
Baka – baky, hemişelik, mydamalyk.
Bal – ganat, per.
Bar – gezek, sapar, ýola.
Bark – ýyldyrym, ot, uçgun.
Baryp – gidip manysynda.
Batrak – çalt, bada-bat.
Bawer – ynam, ynanç, ynanma, ygtykat.
Beaýna – edil, aýny, hut, dos-dogry, anyk.
Bedel – çalyşma, özgerme, üýtgeme.
Beh – hoş, gowy, ýagşy; hoş görer.
Behil – ötünç, bagyş etme.
Beliýet – betbagtlyk, jebir, jepa, bela.
Beni adam – adam ogly, adam perzendi.
Bent – bagly, daňylgy, guşalgy.
Berg – ýaprak.
Berhem – uruşma, pytratma, çakyşma.

Berr – sähra, düz, çöl, guryýer.
Bertarap – ýok, aradan aýrylan, ýok bolan.
Beser – gün geçirme, bolma.
Bester – düşek, düşekde hassa ýatmak, ýorgan-düşek.
Bethüý – erbet gylykly.
Beýigräk – 1) has uly , has beýik. Allatagalanyň bir sypaty; 2) Allatagala, Taňry, Hudaý.
Beýtil – ahzan – gam-gussa öýi.
Bezm – meýlis, şatlyk-şagalaň.
Bezmara – toýuň bezegi, ýaraşygy.
Bähre – peýda, haýyr.
Bährement – 1) şowlaýan; 2) bagtly.
Bährewer – peýdaly, nepli, peýdalanan, neplenen.
Bähs – jedel, dawa, çekeleşik, bäsleşik.
Biadat – sansyz.
Bidar – ukusyz.
Bidat – adalatsyzlyk, zulum.
Bidil – 1) ýüregini aldyran; 2) gaýgyly, söýgi zerarly erbet ýagdaýa düşen.
Bihemta – taýsyz.
Bihet – çäksiz, çaksyz, çensiz, ölçegsiz.
Binowa – garyp, bagtsyz.
Birýan – 1) ýanan, gowrulan, bişen, daglanan, gyzardylan.
Bisýar – köp.
Bişumar – sansyz, köp.
Börk – börük, başgap, tahýa.
Bu (buý) – ys, hoşboý ys.
Bulajap – ajap, geň, geň-taň.
Burkag – nikap, çargat.
Butgan – biten, gögeren, batan, dürteren.
Butmak – bilmek, butsa – bilse, aňsa.

Butsa – bitse, gögerse.
Bürkenip – pürkülip.

**–Ç–**

Çah – guýy, çukur, zyndan.
Çakyn – esse, şonça.
Çarh – 1) tigir; 2) aýlanyş; 3) asman, ýazgyt.
Çeşmeýi – haýwan – dirilik çeşmesi.
Çetr – saýawan.
Çäbük – çakgan, tiz.
Çäkir – hyzmatkär, nöker, gul, bende.
Çüýçüklik – süýji, süýjülik.

**–D–**

Dag – 1) ot bilen edilýän tagma; 2) oda çirkizmek, daglamak; ýanan ýer, ýanyk; 3) yz, belgi; 4) gaýgy-gam.
Damag – 1) burun; 2) beýni; 3) keýp.
Daryg – ökünç, ahmyr.
Dary-pena – ýokluk öýi, dünýä, jahan, älem, pany dünýä.
Daýyma – hemişe, mydama, hemişelik, mydamalyk, baky.
Delir – batyr, gaýduwsyz, edermen.
Dema-dem – minutma-minut, dembe-dem.
Derç – 1) bir zadyň beýleki bir zada oralmagy, çyrmaşmagy; 2) bir matlaby-pikiri kitapda ýazmak; 3) hat, tumar; 4) ýerleşdirme; 5) ýazma, hasaba alma.
Derefşan – 1) dilewar, şirin sözli; 2) ýaldyrawuk; 3) ajaýyp.

Dest – 1) el; 2) gezek, gaýta; 3) kömek, ýardam, sähra, meýdan.
Destar – selle, peş.
Destres – elýeterli, mümkin.
Deýr – 1) buthana; 2) meýhana.
Dähr – älem, dünýä.
Dide – göz, göreç, garak.
Digergun - özgeçe, başga görnüşli, özge.
Dilasa – köşeşdiriji, rahatlandyryjy.
Dilawer – 1) batyr, gaýratly, söweşjeň, edermen, gaýduwsyz; 2) ýürek alyjy, ýüregi bent ediji.
Dilhasta – ýüregi ýaraly.
Diljuýlyk – mähremlik, mylakat, teselli, göwnüni awlama.
Dilkeş – özüne çekiji, ýakymly.
Dilruba – 1) göwni ogurlanan gözel, göwni özüne çekiji gözel, owadan, söýgüli, ünsi çekiji; 2) artdyryjy, köpeldiji.
Döwr – töwerek.
Döwrüde – töwereginde.
Dud – 1) tüsse, tütün; 2) gam-gussa; 3) dem, dem alma; 4) çaň, tozan.
Dun – pes, aşak, dünýä, pany dünýä.
Duşwar – kyn, müşgil.
Düýt (dud) – tüsse.
Dürç – guty, altyn-kümüş salynýan guty.

**–E–**

Ebet – baky, ömürlik, mydamalyk, hemişelik.
Ebna – 1) oglanlar; 2) adamlar.
Ebru – gaş.
Ebteda – başy.

Eda – ýerine ýetirme, berjaý etme.
Efgan – ahy-nala, pygan, perýat etme, zar-zar aglama.
Efgär – 1) ýaraly, biçäre; 2) gaýgy-gam.
Efläk – pelekler.
Efsun – 1) jady; 2) aldaw, hile, mekirlik; 3) artdyrma, köpeltme.
Efşa – paş etme, mälim etmek.
Efşan – sepýän, sepiji, ys berýän, öwşün atýan, ýaýratma, dagytma, bagyşlama.
Eks – 1) şöhle saçma, şöhlelenme; 2) surat, keşp, göz öňünde janlandyrma.
Elem – dert, agyry, ynjy.
Elest – owaldan.
Elfaz – sözler.
Elik – el, gol.
Emkan – mümkin, bir işi başarma, mümkinçilik.
Emri muhal – mümkin däl iş, mümkin däl.
Enduh – 1) gaýgy-gam, gussa; 2) gynanç, haýpyň gelme, gaýgyrma.
Engiz – 1) tolgundyryjy, gozgalaňa salyjy; 2) niýet, meýil, sebäp.
Enjam – soňy, ahyry, gutarma,erine ýetirme.
Enjüm – ýyldyz.
Enwar – nurlar, röwşenlikler, ýagtylyklar.
Enwer – iň nurly, iň röwşen, iň ýagty.
Erajyp – ýalan, myş-myş gürrüň.
Ersal – iberme, gönderme.
Eser – yz, nyşan.
Eslah (aslah) – düzetme, bejerme.
Esra (asra) – sakla, goragla.
Esragan (asragan) – saklan, gorap saklan.

Esragaý – saklagaý.
Esremek – saklamak.
Esru – örän.
Eşk – gözýaş.

### –Ä–

Äheň – niýet, maksat, meýil, isleg.
Äheňi şepagat – şepagat niýeti, islegi.
Ähli gaza – gazawatçylar, urşujylar.
Äz bes ki – köp, örän köp.
Äşiýan (äşiýan) – höwürtge, öý.
Ähli bineş – gözlüler, köňül gözlüleri.

### –F–

Fakyh – fykhçy, şerigatçy alym.
Fath – ýeňiş.
Fazaýyl – 1) bilimler, hünärler, sungatlar; 2) artyklar.
Fenn – 1) ýagdaý, görnüş; 2) sungat, hünär; 3) aldaw, hile, 4) nagma, saz; 5) ýol, ugur, ýörelge.
Ferawan – köp, bol, artyk.
Ferdöws – jennet, behişt.
Fettan – 1) pitneçi, gozgalaňçy; 2) özüne çekiji, gözel.
Feza – 1) giňişlik, boşluk, giňlik; 2) artdyryjy, köpeldiji.
Filhal – derrew, şobada.
Furuş – satyjy.
Fuzun – artyk, zyýat, köp.

## –G–

Gabra – 1) ýeriň üsti; 2) çaň, tozan, gum reňk, gum, guma bulaşan.
Galtan – düwme-düwme, togalak.
Gammaz – 1) şugulçy, gepçi, şugul; 2) gözüň-gaşyň bilen yşarat etme, näz etme; 3) heýjana salyjy, joşduryjy;
4) magşugyň gözi.
Gamperwert – hemişe gaýgy-gamda gezme, gamyň kemala getireni, gam-gussaly kişi.
Gamu-enduh – gaýgy-gam.
Gana – baý, gurply, döwletli.
Gany – baý, barly.
Garat – talaň, çapawul.
Garka – gark edilen.
Gaza – nahar, iýmit, hörek.
Gerdun – 1) pelek, dünýä; 2) takdyr, ýazgyt; 3) çarh, tigir, aýlanýan.
Gereh – düwün.
Gezap – lap, aldaw, ýalan sözleme, bihuda söz.
Gezent – zyýan, zelel.
Gile – şikaýat, närazylygyňy bildirme, närazylyk.
Girdap – suwuň aýlanýan, towlanýan ýeri, suwuň towlanyp-towlanyp akýan ýeri.
Gisu – saç, zülp.
Gun – 1) ýaňak; 2) şekil, usul; 3) reňk, öwüşgin.
Guna-gun – dürli-dürli.
Gussa amiz – gussaly, gussa garylan, gam-gussa batan.
Güwýä – gepleýän.
Güftar – söz, gürrüň, gep, gep-gürrüň, söhbet.
Gülbün – gunça, gyzyl bägül agajy.

Gülgant – gül bilen gantdan ýasalýan süýji.
Gülruh – gül ýüzli, gül keşpli.

## –H–

Hab – 1) uky; 2) düýş.
Hab alud – uka garyşan, humarly.
Habyp – söýgüli, dost.
Hadys – 1) söz, gürrüň; 2) Muhammet pygamberiň aýdan sözleri; 3) täze.
Hafa – gizlenme, bukulma, örtülme, bilinmezlik, pynhan bolma.
Hafy – gizlin, ýaşyryn.
Hakarat – kemsitme, pes tutma.
Hal – çözmek, meseläniň çözgüdini tapmak.
Hala – häzir, indi.
Halk – ýaratma, döretme.
Ham – epilen, bükülen.
Hama – 1) gaýmak, saýlama; 2) pero, galam; 3) usul, tär; 4) ýüpek.
Hamy – 1) hemaýatçy, goldaýjy, arkadaýanç; 2) dost, tarapdar.
Handan – 1) gülýän, ýylgyrýan; 2) açylma, gülüň gunçasy ýaly açylma.
Har – tiken, demir tiken.
Hara – 1) erbet; 2) gaty daş.
Harabat – meýhana, meý içilýän ýer, şeraphana.
Harak – gowşak pikirli, sus, ejiz.
Hararat – gyzgyn, howur, yssy.
Harbest – tikenden haýat.
Harhar – 1) ynjalyksyzlyk; 2) sypjyrmak.

Haryf – 1) kärdeş, işdeş, pişedeş; 2) garşydaş; 3) käsedeş, çüýşedeş; 4) dost, ýar, hemdem, oturdaş..
Haryk – ýanan, daglanan, bişen.
Harym – 1) daş-töwerek, bir zadyň daş-töweregi; 2) goralmasy hökman wajyp bolan zat.
Haryp – akyly giden, akyly gaçan.
Has – saman, haşal otuň samany.
Haşak – çöp-çalam, hapa haşal ot, saman.
Haşhaş – 1) göknar, göknaryň tohumy, göknaryň gozasy;
2) Gürgende dokalan matalaryň bir görnüşi.
Hasse – 1) saýlanan, ýörite; 2) çyn, has; 3) patyşanyň ýakyn adamlary, oturdaşy.
Hatty – 1) hat, çyzgy; 2) ýüz, keşp.
Hatyr – 1) pikir, oý 2) göz öňüne getirme ýatlama; 3) ruhy ýagdaý, keýp, hatyra.
Hawer – gündogar.
Haýyr bad – haýyrly bolsun, gowy bolsun, hoş-sag bol.
Hazra – ýaşyl.
Hazyn – gaýgy-gam, gussa.
Heblul-metin – berk ýüp, mäkäm baglanyşyk, mäkäm tanap, berk sapak.
Hebl – 1) sapak, bag, tanap, ýüp, bent; 2) äht, ähdi-peýman.
Hedaýet (hidaýet) – 1) ýola salma; 2) dolandyrma, ýolbaşçylyk, ugrukdyrma.
Hedeň (hadaň) – ok, peýkam.
Helal – täze dogan aý.
Hemaýyl – dolap alma, eliňi boýnuňa orama, gujaklap alma.
Hemraz – syrdaş, göwündeş.
Hemreň – pikirdeş, ugurdaş, ylalaşykly.
Hemsal – ýyldaş, ýaşytdaş.
Hemsaýa – goňşy.

Hemsöhbet – söhbetdeş.
Heri – Hyrat.
Heset – göriplik, içigaralyk.
Heşmet – dabara, aşa dabaraly, hormat, haşamat.
Heýät – şekil, durk.
Heýäti – şekil, daşky görnüş.
Hezin – gam-gussa.
Häkister – kül.
Häle – agyllama, aýyň agyllamasy.
Hijran – 1) aýralyk;, daşlyk, alyslyk, daşda bolma, aýrylyşmak, 2) aýra salma.
Hiýel – hileler, mekirlikler, aldawlar.
Hoşýar – akyl, parasat.
Howa – isleg, höwes, meýil, arzuw.
Humaýun pal – bagtyýar pally, bijesi çykan, gurrasy duşan.
Humrat –gyzyl, al, gyrmyzy.
Hun aguşta – gana bulaşan, gana garyşan.
Hunap – ganly ýaş.
Hunbar – gan dökýän, gan akdyrýan.
Hurdabin – 1) talap ediji, üns beriji; 2) inçeden saýgarmagy başarýan; 3) aýp tutujy, aýp tapyjy.
Hurdy – hap – iýmek we uky.
Hursant – şat, hoşal.
Hurşyt – gün, owadan, gözel.
Hurt (hurd) – iýme-içme.
Hüdä – 1) ugrukdyrma, ýol görkezme; 2) hak ýol, hakyky ýol, hakyky ynanç.
Hürkünçlik – ürkek, gorkak.
Hyfz – gorama, gorap saklama.

Hyjap – 1) perde, ýaşmak, bürençek; 2) utanjaňlyk, agraslyk; 3) sopuçylykda – gussa, gam, Hudaý bilen onuň döredeniniň arasyndaky perde.
Hyjyl – utançly, haýaly.
Hylap – garşy, agzalalyk, garşy çykýan.
Hylgat – halat, don, serpaý.
Hyret (heräd) – 1) akyl, aň; 2) düşünje, pähim.
Hyretment – akyldar, bilimli.
Hyrs – 1) gysganç, bahyl, husyt; 2) kanagatsyzlyk; 3) isleg, aşa isleg, çäginden ýokary bolan isleg, höwes.
Hyss – 1) duýgy, duýma; 2) aň, aňma, düşünme, bilme, huş.
Hyşt – kerpiç, çig kerpiç.
Hyýl – 1) topar, üýşmek; 2) goşun.

## –I–

Ibtida – başlama, başlangyç.
Ifşa – paş etme, ýaýma.
Iftitah – açylyş, başlama.
Ihdina – bizi ýola sal, bizi ugrukdyr, bizi dogry-hak ýola sal.
Iltipat – ýagşylyk, hoşamaýlyk.
Infigal – 1) utanç, utanma, uýada galma; 2) göwün galma; 3) gaýgylanma.
Infigal – tolgunma, täsir.
Infigal – tolgunma, utanma, duýguçyllyk.
Inşa – ýazma, döretme.
Intiha – soňy, çägi.
Irşat – pir, ýola ugrukdyryjy.
Istigna – 1) kanagat; 2) näz, ulumsylyk.
Istila – tutmak, ýesir almak, eýelemek.

Istilah – 1) adalga; 2) söz öwrümi.
Iştiýak – güýçli höwes, arzuw, joşgunly isleg.
Istygna – 1) parhsyzlyk; 2) zerurlygyň bolmazlygy; 3) üpjün.

**–J–**

Jahalat (jehalat) – nadanlyk, akmaklyk, samsyklyk, bilimsizlik.
Jala – 1) çyg; 2) jöwenek; 3) ýagyş.
Janaperin – jany döreden Hudaý.
Janbagş – jan berýän, direldýän.
Jawydan – hemişelik, mydamalyk.
Jebin – maňlaý, alyn, ýüz.
Jem – Jemşit. Jamy Jem - Jemşidiň jamy.
Jenah – gandal.
Jepa aýyn – jepa ýörelgeli, jepa pişeli.
Jerahat – ýara.
Jähl – nadan, akmak, bilimsiz.
Jählu – zulmat – nadanlyk we garaňkylyk, nadanlyk we bilimsizlik.
Jähr – açyk, äşgär, aýan, aç-açan.
Jigergun – bagyr ýaly, bagra meňzuş.
Jigerhun – bagry ganly, bagry gan.
Jilwe – 1) özüňi görkezme; 2) belli etme, äşgär etme, aýan etme; 3) bezenmek, owadanlamak; 4) näz etme, kereşme etme.
Jilweger – 1) görünme, göze görkezme; 2) özüni gözel we ýalkymly görkezýän, özüne bezeg berýän.
Jugt – baýguş, hüwi.
Junun – dälilik, jynlylyk, aňsyzlyk, aňy üýtgänlik.
Jurga – damja, owurt, ýuwdum.
Jurgariz – saky, şerap guýujy.

Jürm – günä, ýazyk, etmiş.
Jüz – 1) başga, özge, gaýry; 2) bölek, bölek-püçek.
Jüz gam – gamdan başga, gamdan özge.

## –K–

Kabyl – laýyk, kabul ederlikli, mynasyp.
Kadah – bulgur, käse, pyýala.
Kadd – 1) ölçeg, dereje; 2) boý, uzyn boý; 3) owlak-guzynyň derisi.
Kafury – kamfar agajy, ýapragy.
Kah – saman.
Kal – söz, gürrüň, söhbet.
Kamar – aý.
Kamat – boý, uzynlyk, belent.
Kasr – köşk.
Kasyt – çapar, habarçy.
Katl – öldürmeklik, ölüm, köpçülikleýin gyrmak.
Katra – damja.
Katyl – öldüriji, adam öldürýän.
Kaýt – 1) çäklendirme, şert; 2) alada; 3) daňma, baglama, saklama.
Kaýyt – 1) serdar, serkerde; 2) nirede, haýsy ýerde.
Kerdigär – Hudaý, Ýaradan.
Kesret – köp, kän.
Keşwer – ýurt, watan.
Keswet – eşik, lybas.
Kämran – hökmürowan, maksadyna ýetýän.
Kärgär – 1) işçi; 2) täsir ediji.

Käm – 1) arzuw, meýil; 2) magşuk, söýgüli; 3) maksat, niýet; 4) şöhwet, hyjuw.
Kähkeşan – Akmaýanyň ýoly, Akmaýanyň süýdiniň ýoly.
Kähruba – hünji, ýantar, göwher.
Käç – 1) arça, ýolka; 2) şarpyk, şapbat; 3) ýumruk; 4) çüýşe, hrustal.
Köwkep – ýyldyz.
Kudus – mukaddes, eziz.
Kuh – dag.
Künç – burç, çüňk.
Kylu-kal – 1) gep-gürrüň, gepleşme; 2) gykylyk, galmagal.
Kysm – ýazgyt, takdyr.

## –L–

Lagl – 1) gymmatbahaly daş, ýakut; 2) dodak; 3) şerap; 4) gyzyl reňk.
Laglygun – lagl ýaly.
Lahat – gör, gabyr, aramgäh.
Lahn – 1) owaz, äheň, heň; 2) aýdym, mukam, heň.
Lahza – 1) bir salym, az wagt; 2) garaýyş.
Lamga – 1) ýagtylyk, şöhle, öwüşgin; lowurdawuk, ýalpyldawuk; 3) şugla.
Leba-lep – dos-doly, püre-pür.
Leken – ýöne, emma.
Leýletil magraç (mygraç) – magraç gijesi, yslam pygamberiniň magraç eden (asmana uçan) gijesi.
Lä uhsy – sanamaýaryn, hasaplamaýaryn. Sanap bilmeýärin. Bu ýerde pygamber hadysy göz öňünde tutulýar. «Lä uhsy senäu, aleýke entä kemä esnäýte alä näfseke» – Seniň sypatyňy

sanap-hasaplap bilmeýärin. Sen şolsuň, öz sypatyňy özüň wasp eden.
Lutp – 1) ýumşaklyk, mähremlik, ezizlik; 2) oňşuklyk.
Lutpy-mähir – mähir-mylakat.

## –M–

Magdum – ýok, ýok bolan, ýüze çykmadyk.
Maghut – söz berlen, şert edilen, bellenen.
Magmur – 1) abat, owadan; 2) düzedilen, ymarat edilen.
Magraç (mygraç) - 1) ýokary çykylýan serişde; 2) merdiwan; 3) basgançak.
Magsum – günäsiz, arassa.
Magzur – günäsini geçme, ötünç sorama.
Mah – aý.
Mahmur – serhoş.
Mahpara – aý bölegi, aýyň bölegi.
Mahweş – aý ýaly, owadan.
Mahz – arassa, kämil, sap.
Mahzan – hazyna.
Mahzun – gussaly, gaýgyly.
Majera – waka, hadysa.
Makam – 1) durulýan ýer, ýaşalýan ýer; 2) mekan, ýer, menzil, mesgen; 3) dereje, mertebe.
Makdam – gadam uran ýeri, basan ýeri.
Makdur – ölçeg, çäkli.
Maksut – maksat, myrat.
Malamal – doly, dop-doly, gyrma-gyr.
Manent – meňzeş, ýaly, misli.
Manyg – böwet, garşy, päsgelçilik.

Manzur – göz öňünde tutma, göz öňüne getirme, nazarda tutma.
Maşgal (maşal) – şem, çyra.
Matlag – dogma, dogýan ýeri.
Mazagal basar – Gurhanyň 53-nji süresiniň 17-nji aýaty: «gözi meýil etmedi», «gözi garamady». Mazag: meýil etmedi, gözlemedi, garamady. Basar: göz, göreç, garak.
Mazlum – zulum gören, sütem çeken.
Medad – galam.
Mefhum – düşnükli, açyk, belli.
Meftun – özüne çekiji, göze ýakymly.
Mehäret – ökde, ussat.
Mehjur – aýra düşen, uzaga giden.
Mehr – 1) gün; 2) ýüz, keşp.
Mehzun – gaýgyly, gamly, gamgyn.
Mejaz – hakyky däl.
Mejruh – 1) ýaraly, ýaradar; 2) ýadow, hassa.
Meknun – gizlin, ýaşyryn.
Meks – säginme, saklanma, eglenme, durma.
Melahat (malahat) – 1) duzly, şor; 2) gözel, owadan, görkli.
Melamat – bizar bolma, ynjama, azar görme, içgysgynç.
Melaýyk – perişde.
Meng – gadagan, haram.
Merdüm (merdümek) – gözüň garaçygy, garak.
Merdümdarlyk – adamkärçilik.
Merez – keselli.
Merhun – girew, zamun.
Meriz – kesel.
Merkum – ýazgy, ýazylan, bellenen.
Mesaf – uruş, uruş meýdany, goşun.
Meşgufy – şatlyk, çaksyz söýgi

Mesiha (Mesih) – Isa pygamberiň lakamy.
Meýgun – çakyr ýaly gyzyl, gyzyl meý reňki.
Mäwa – gaçybatalga.
Mähfi – gizlin, örtügli.
Mähküm – höküm edilen, tabyn edilen.
Mämur – emr edilen, iberilen, wekil.
Mähri – gizlin, bukuda, pynhan.
Mätaga – Gurhanyň 53-nji süresiniň 17-nji aýaty «we öz hetdinden aşmady» Ser: «Mazagal basar we mataga [«Muhammet pygamberiň»] «gözi meýil etmedi we öz hetdinden aşmady».
Mina – 1) syrça; 2) mawy, mawy reňk; 3) mozaika, bezeg; 4) bulgur, şerap çüýşesi; 5) guşuň ady. Gümmezi mina – mawy asman.
Mizan – terezi.
Möwzun – 1) ölçegli; 2) syrdam, gelşikli.
Mubah – halal, rugsat edilen.
Mubaryz – batyr, göreşiji, söweşiji.
Muddagy – talap, isleg.
Muddoga – dawagär, dawaçy, nähak, bir zady dawalaşýan.
Mug – 1) otparaz, zertuşty; 2) owadan, gözel.
Mugaf – bagyşlanan, günäsi geçilen.
Muganny – 1) bagşy, aýdymçy; 2) sazanda; 3) saz guralynyň bir görnüşi.
Mugaýýan – bellenilen, kesgitlenen, aýan edilen, aýan, äşgär.
Mugbeçç – 1) otparazyň ogly, otparaz çagasy; 2) owadan, gözel.
Mugtakyf – çete çykyp ybadat edýän.
Mugtaryp – ykrar ediji, boýnuna alyjy.
Mugtat – endik, adat, gylyk.
Muhal – mümkin däl, bitmejek arzuw.

Muhalyf – garşydaş, garşy çykýan.
Muhtalyp – dürli, her dürli, garyşyk.
Muhtaşam – dabaraly, şöhratly, haşamatly.
Mukaýýat – 1) baglanan, daňlan; 2) şertlenen.
Mungym – 1) nygmat beriji, jomart, ýagşylyk ediji; 2) baý, başarjaň, gurply.
Munharyp – 1) azaşan; 2) egri, bükülen; 3) sowulan, öwrülen, öwürme.
Munkatg – kesilen, üzülen.
Munsaryp – inkär etme, pikiriňi üýtgetme.
Muntazyr – garaşýan, garaşyp duran, intizar, umyt edýän, göz dikýän.
Munys – 1) üns berýän, öwrenişen; 2) hemdem, dost, dosty-ýar.
Musahhar – 1) eýeleme, basyp alma; 2) tabyn, boýun bolma.
Musawwar – 1) şekili çekilen, keşbi çyzylan;
Muşfyk – mähriban, ýürekdeş, göwündeş.
Mushap – 1) kitap; 2) Allatagala tarapyndan inen kitap;
3) Gurhan.
Mustagjyl – gyssanmaç, howlukmaç.
Mustakym – göni, dogry.
Muttasyl – hemişe, üznüksiz, baglanyşykly, daňlan, baglanan.
Muttasyp – häsiýetlendirilen, teswirlenen.
Muwejjeh – 1) derejeli, dereje eýesi; 2) laýyk, mynasyp, kabullykly.
Muý – gyl, saç, zülp.
Muýe – gyl ýaly, gyl şekilli.
Muzaffar – ýeňiji, üstün çykan.
Muzyr – zyýan berçji, zelel.
Müžde – hoş habar, buşluk.
Müjessem – heýkel.

Müjgän – kirpikler.
Mühlik – heläk ediji, öldüriji.
Müdewwer – tegelek.
Mübtela – 1) duçar bolma; 2) synalma; 3) endik etme, adat etme; 4) ejir çekiji.
Mürettep – tertipli, düzgünli.
Müşewweş – bulaşan, tolgunan, garym-gatym bolan.
Müşki nap – arassa müşk.
Müstement – 1) mätäç; 2) gussaly.
Mürettep – tertipli, düzgünli.
Müşewweş – bulaşan, tolgunan, garym-gatym bolan.
Müşki nap – arassa müşk.
Müstement – 1) mätäç; 2) gussaly.
Müfettin – pitneçi, gozgalaňçy, gozgalaňa salyjy.
Müflis – zatsyz, garyp, pakyr, gallaç, mätäç, çöken, gurpsuz.
Müzeýýin – bezegli, bezelen.
Müdewwer – tegelek.
Müfettin – pitneçi, gozgalaňçy, gozgalaňa salyjy.
Müflis – zatsyz, garyp, pakyr, gallaç, mätäç, çöken, gurpsuz.
Mygjar – aýallaryň başyna atýan parçasy, çargat.
Myzragy zuht – terkidünýälik meýdany.
Myzrap – 1) kirişli saz guraly çalnanda eliňe alyp urulýan kiçijik gural (kliator); 2) balygy ýa-da guşy tutmak üçin ulanylýan duzak, çeňňek, garmak.

## –N–

Nab – 1) arassa, dury, sap, garyndysyz; 2) alyn dişler.
Nagş – jeset, meýit.
Nahap – gizlin, örtülen.

Nahl – hurma agajy, daragt.
Naka – urkaçy düýe, maýa.
Nary – aňry, ötri.
Nasyh – wagyzçy, nesihatçy.
Nasyh-a – eý, nesihatçy.
Natuwan – güýçsüz, ejiz.
Nazar – bakyş, serediş, garaýyş.
Nazyl – aşak inme, pese düşme.
Nazzara – synlaýan, seredýän.
Nebat – 1) ösümlik; 2) nabat.
Negun – egme, eňilme, gyşarma, aşak bolma.
Nehat – 1) ýörelge, ýöreme, gadam goýma; 2) ýerine ýetirme; 3) esas; 4) ýörelge, ugur, dessur.
Nemekdan – duzgap.
Nemudar – görkezme, äşgär etme.
Nerkesi şähla – owadan mawy göz.
Neşest – tukatlanma, göwnüçökgünlik.
Neşimen – oturyş, oturma, gonma.
Neýlden – neden, nämeden, neçün.
Nezar – 1) arryk, hor; 2) natuwan
Nähr – derýa.
Nämäfhum – düşnüksiz, düşnükli däl.
Nämöwjut – ýok, bolmadyk.
Näşekiba – sabyrsyz, bisabyr, takatsyz.
Näwük – 1) ok, tir, peýkam oky; 2) kirpik.
Nilgun – mawy reňkli, mawy.
Niş – çiş, syh, temen, ýiti uçly zat, iňňe, naýza, diş.
Nisar – gurban, pida, bagyşlama, saçmak, seçmek.
Nisbet – degişli, bagly.
Noş – içgi, içme.
Noşhant – gülmek, ýylgyrmak.

Nowa – 1) heň, äheň, aýdym; 2) nala, agy; 3) ýaşaýyş seriş-deleri, iýmit, durmuş zerurlyklary.
Nowg – hil, kysym, tär, görnüş.
Nowha – agy, ahy-nala.
Nowhager – aglaýan.
Nowmytlyk – näumytlyk, umytsyzlyk.
Nowres – täze ýetişen, ýaňy ýetişen.
Nugman – gyzyl. Läleýi nugman – gyzyl çigildem güli.
Nujum – 1) ýyldyz; 2) astranomiýa.
Nuk – çüňk, uç, ujy.
Nukt – igde.
Nukta – nokat.
Nutkyň alyda – sözüň öňünde.
Nutuk – leksiýa, çykyş, söz, gürrüň.
Nükte – 1) pursat; 2) özen; 3) ýiti manyly söz.

## –O–

Owrak – waraklar, sahypalar, ýapraklar.
Owrat – werdler, dogalar, doga-dilegler.
Oýur – 1) oýanar, oýanjak; 2) uklajak, ýatjak.

## –Ö–

Ögsük – egsik, az, kem, kem-käs.
Öksümeý (öküsmeý) – egsilmän, azalman.
Öksütmediň – egismediň, azaltmadyň, kemmediň.
Öksütmek – egismek, kemeltmek.
Örgenip – öwrenip, öwrenişip.

Ösrük – serhoş, mes.
Ösrükler – serhoş, keýpi kök, mes.

## –P–

Pahr – buýsanç, şöhrat, abraý.
Parçam (perçem) – 1) saç, zülp; 2) baýdak, tug.
Parsa – ybadatçy, dindar, terkidünýä sopy.
Parygbal – arkaýyn, asuda, rahat.
Parygul bal – rahat, asuda.
Paýan – soň, ahyr, çäk, serhet.
Paýbent – bagly, duşakly, aýagy daňlan, duşaklanan.
Paýbest – bagly, daňylgy.
Paýz – 1) suwuň joşmagy, daşgyn, derýanyň joşup akmagy; 2) sahylyk, jomartlyk, sahawatlylyk; 3) ylham, joşgun; 4) peýda.
Pedidar – aýan, belli, görünýän.
Pelek perwizi – Gün, güneş.
Pena – ýokluk.
Pergala – bölek, bölek-püçek, para.
Perip – aldaw, mekir, hile.
Periruh – peri ýüzli, peri keşpli.
Perişan – pytraňňy, bulaşyk, bulaşan.
Perkale (Pergale) – 1) bölek, bölejik, kesindi, çeti, çünki; 2) ýama, çatyndy.
Perkent – 1) ysgynsyz, mejalsyz, gowşak; 2) böleklemek.
Persuda – könelen, ýyrtylan, üýtgän, zaýalanan.
Pertow – nur, yşyk.
Perwana – kebelek.
Perwer – terbiýe, aladasyny etme, ösdürme, kemala getirme.

Pes – onsoň.
Pesahat – süýji sözli, çeper sözli.
Pettan – 1) pitneçi; 2) owadan, gözel.
Peýa-peý – yzygiderli, yzly-yzyna.
Peýda – äşgär, görnüp duran
Peýgam – habar, sargyt.
Peýk – 1) habarçy, çapar, ýüzlenme; 2) salam, salam haty.
Peýkan – 1) naýza, peýkam; 2) ujy demirli ok.
Peýkär – uruş, jedel.
Peýma – saky, ölçeg, ölçeýji.
Peýwent – 1) baglanyşyk, sapma, birleşdirme; 2) jübütleşme.
Peýweste – bitişik, baglanyşykly, bagly.
Päkbaz – 1) ähli zadyny humara goýýan kişi, ikiliksiz oýnaýan kişi; 2) magşugyna päk nazar bilen garan aşyk; 3) Yşky şöhwet bilen garyşmaýan, päk aşyk, päk garaýyşly aşyk; 4) takwa, terkidünýä.
Piç – towlam, örüm, oralan:
Piçan – örülen, towlanan.
Piçi-tap – burlup towlanmak, çykgynsyz ýagdaý.
Piçu-ham – büklüm we egilen, towlanan we epilen.
Pirahen – köýnek.
Pusun – jady, aldaw, hile, mekir.
Pusunger – jadygöý, jadylaýjy, owsun urujy.
Putur – susluk, haýallyk, gowşaklyk.
Püşte (puşta) – 1) depe, belentlik; 2) ýük, daňy, bir arka ýük; 3) topbak, topar.
Pyrag – azat, erkin bolma, asuda bolma, arkaýynlyk.
Pyrak – aýralyk, aýra düşmek, aýra bolmak.

## –R–

Ragbat – meýil, isleg, höwes.
Ragdy-bark – ýyldyrym we gök gürrüldisi.
Ragna – 1) özüni aşa bezeýän nadan aýal, aldaw bilen özüne çekiji aýal; 2) özüne aşa baha berýän, ulumsy, tekepbir;
3) owadan, gözel, özüne çekiji.
Rah – 1) şadyýanlyk, şatlyk; 2) şerap, meý; 3) mukam.
Rahber – ýol görkeziji, ugrukdyryjy, dogry ýola salyjy, ýolbaşçy, serdar.
Rahşan – ýylpyldaýan, lowurdaýan, şöhle saçýan.
Rakam – ýazgy, çyzgy.
Rakym – ýazyjy, ýazýan.
Ram – boýun, eldeki edilen, öwrenişen.
Rapyk – 1) ýoldaş, dost, mährem dost, ýaran; 2) Hudaýyň sypatlarynyň biri.
Raz – syrlaşmak, gizlin gürrüň etmek, razy pynhan-gizlin syrlaşmak.
Reftar – ýörelge, hereket, usul, röwüş.
Reg – gan damary, damar.
Rehn – girew.
Rem – gorkma, ürkme.
Remz – yşarat, aňlatma, duýdurma, yşarat etme.
Reňamiz – reňk garýan, reňk goşýan. Nagyşçy, nakgaş.
Reňgamyz – reňleri saýlap garyjy, hudožnik.
Renji hijran – aýralyk derdi.
Rent – huşly, mekir, hilegär, ugurtapyjy.
Reşk – 1) bahylçylyk, içigaralyk; 2) ýeňiş, üstün bolma;
3) gaýratlylyk.
Reşk – göriplik.
Resm – däp-dessur.

Restihiz – kyýamat.
Riş – 1) ýara; 2) sakgal.
Rişte – 1) sapak, ýüp, tanap, nah; 2) baglanyşan, daňylan, ulgam.
Riw – mekir, hile, aldaw.
Riz-riz – owunjak-owunjak.
Rowan – 1) geçýän, akýan, aýlanýan, hereket edýän; 2) ruh.
Rowanbaş – ruh beriji, ruhlandyryjy, joşduryjy.
Rowza – bag, bossan.
Rube-ru – ýüzbe-ýüz.
Rufu – ýyrtygy ussatlyk bilen bildirmän tikmeklik.
Ruhefza – janlandyryjy, ruhlandyryjy, joşduryjy.
Ruhperwer – ruhy kemala getirýän, ruhlandyryjy, direldiji.
Ruhsar – ýüz, ýaňak, keşp.
Ruhy kuds – 1) Jebraýyl perişde; 2) mukaddes ruh.
Rukga – nama, hat, ýazgy.
Ruzefzun – has artyk, has owadan, has nurly.
Ruzygär – durmuş, eýýäm, zamana, döwür.
Rygaýat (ragaýat) – göz öňünde tutmaklyk, üns berme, saklama, berjaý etme, aladasyny etme.
Ryýah – 1) ýeller; 2) ys; 3) howa, dem alma.
Ryýahyn – reýhanlar.
Ryýazat – terkidünýälik.

**–S–**

Saba – daň şemaly, demirgazyk-gündogardan öwüsýän säheriň sergin şemaly, salkynjak sergin şemal.
Saçyk – seçgi.

Safha – 1) sahypa, waragyň bir ýüzi; 2) tarap, bir zadyň çeti; 3) tekizlik, ýaýbaňlyk; 4) ýüz, keşp.
Sagadat – 1) bagt, bagtyýarlyk; 2) mübärek, üstünlik, ýeňiş.
Sagb –kyn, müşgil, agyr.
Sagt – bagt.
Sagy – çalyşmak, hereket etmek, jan etme.
Sahap – bulut, duman, ümür.
Sahba – 1) gyzyl; 2) şerap, meý.
Sahyr – jadygöý.
Sarsar – 1) ýiti we sowuk şemal; 2) gaty sesli, şuwwuldaýan ses.
Saýt – aw, şikar.
Saýýat – awçy, şikarçy.
Sajjada – namazlyk.
Sala – çagyrmak.
Salah – 1) ýagşylyk, abatlyk, gowulyk; 2) sap ýüreklilik, arassalyk, päklik; 3) parahatlyk; 4) maslahat, sala.
Sanyg – 1) ýaradyjy, dörediji; 2) Allatagala, Taňry; 3) sungatçy.
Sebze – 1) göklük, maýsa; 2) ýüzüňdäki maýdajyk tüýjagazlar.
Sekte – ysmaz bolma, özüňden gitme.
Seläsil – zynjyr, sap, hatar.
Semenber – 1) eline semen (jasmin) alyp, ondan hoşboý ys gelýän kişi; 2) endamy semen ýaly kişi, semen beden, semen ten.
Sement – dor at.
Semer – hasyl, miwe, netije.
Semum – 1) zäherler, awylar. 2) heläk ediji gyzgyn ýel, zäherli ýel.
Seňňibaran – saňsara daş etmek.
Ser – 1) baş, kelle; 2) pikir, endişe; 3) güýç, kuwwat;

4) serkerde, serdar.
Ser rişte – 1) ýüpüň (sapagyň) ujy; 2) iş usuly, amal ediş ýörelgesi; 3) ökdelik, ugurtapyjylyk, danalyk, bilimlilik.
Seraser – başdan-aýak, boýdan-başa.
Serbe-ser – boýdan-başa, başdan-aýak.
Sereşk – 1) göz ýaş, gözýaş damjasy; 2) uçgun, oduň syçrantgysy; 3) ýakylan wagty öl odundan çykýan suwuklyk; 4) tanap.
Sergeşte – 1) başy aýlanan, ederini bilmez; 2) öýsiz-ilsiz, sergezdan, haýran.
Sermenzil – menzil, düşleg, mekan.
Serneweşt – ykbal, ýazgyt.
Serpitne – pitnäniň başy, başlangyjy, pitnä esas.
Sert (serd) – sowuk.
Serzeniş – käýinç.
Serkeş – baş bermezek, boýun egmezek.
Setiz – uruş, dawa, jeň.
Sewat – töweregi, şäher etegi, uly şäher.
Seýr – aýlanma, gezme.
Seza – 1) muzd, hak; 2) sylag; 3) laýyklyk; 4) jeza.
Sebat – berklik, mäkämlik.
Sähw – ýalňyşlyk, nätakyklyk, kemçilik.
Säkin – durma, oturma, ýaşama.
Silab – sil suwy, sil;
Sima – görnüş, şekil.
Siminber – kümüş ten.
Sipehr – 1) asman; 2) pelek, arş; 3) bagt, ykbal.
Sipehr – dünýä, jahan, pelek.
Sirap – 1) suwdan ganan; 2) suwly, suwdan doly; 3) ter, täze.
Sowad – 1) sowat, bilim; 2) gara, gara reňk.
Söwgent – kasam, ähdi-peýman, äht.

Subh – ertir, säher.
Suft – 1) deşik, deşijek, jaýryk, yş; 2) deşilen, jaýrylan; 3) iňňäniň deşigi.
Sugabet – kynçylyk;
Sumum – 1) Zäherler; 2) Güýçli ýel, howurly, gyzgyn ýel, epgek.
Supal – küýze döwügi, syrçaly käse, toýundan ýasalan gap.
Surgat – tizlik, çaltlyk, gyssanmaçlyk.
Surr – 1) şatlyk, şadyýanlyk; 2) keşp, surat, ýüz.
Sut – ses, owaz, sykylyk.
Suzan – 1) ýanan, köýen, ýüregi köýen; 2) gyzaran, ýanan, daglanan.
Suzu-güdaz – 1) nala çekme; 2) horluk, azap.
Sünbül – 1) Ösümlik, gülli ösümlik, hoşboý ysly gülli bezeg ösümligi. Göçme manyda: 1) ýetginjekligiň ýaňy ösüp gelýän sakgal-murty; 2) gözelleriň zülpi.
Süreýýa – ýyldyzyň ady, pleýady.
Syhhat – sag, saglyk, sagatlyk, salamatlyk;
Sykaryp – sarkyryp, iň soňky damja çenli syrkyryp.
Sykf (sakf) – üçek.
Sypah – goşun.
Syrry-nahan – gizlin syr.

## –Ş–

Şam – gije, agşam.
Şapyk (şafyk) – mähriban, mährem, ýüregi awaýan, rehimi inýän.
Şärih – beýan ediji, düşündiriji.
Şämil – ybarat, öz içine alýan, gurşap alýan.

Şebgert (şebgerd) – gije aýlanýan, gije gezýän, agşam seýil edýän.
Şebgun – gije ýaly, garaňky, gijä meňzeş.
Şebistan – 1) ýatylýan otag; 2) hüjre; 3) haremhana; 4) uly metjitlerde gijelerine ybadat edilýän ýer.
Şebnem – çyg, gije çygy.
Şedd – 1) mäkäm etmek, berkitmek; 2) güýçlendirmek;
Şegaf (şekaf) – açyk, jaýryk, dilik.
Şekerhant – mylaýym ýylgyryş.
Şemme – 1) hoş ys, hoşboý ys; 2) az, az-kem, azajyk.
Şeňref – gara, gara reňk.
Şeňref – gyzyl ýa-da goňur reňk. Nakgaşçylykda ulanylýan madda.
Şerap alud – şeraba bulaşan, şerap garylan.
Şerer – uçgun, ýalyn, ot ýalkymy.
Şerg – 1) şerigat, şerigat kanuny; 2) usul, ýörelge, ýol, ýoda;
3) din, mezhep.
Şerh – beýan etme, aýan etme, düşündirme, açyklama, äşgär etme
Şermende – namysly, utanjaň.
Şiddet – berk, ýiti, güýçli, gazaply.
Şiddet – berklik, mäkämlik, ýitilik, gazaplylyk.
Şikwe – 1) şikaýat, kine; 2) nala, pygan ahy-nala.
Şitde – dür düzülen birnäçe gat ýüpden edilen guşak.
Şiwen – ahy-nala, agy, perýat.
Şoh – 1) bihaýa, utançsyz, gören zadyna burnuny sokup ýören; 2) şat, hoşal, ruhubelent; 3) ogry, talaňçy, garakçy; 4) owadan, görmegeý, gözel.
Şoraba – şor suw, duzly suw, gözýaş.
Şugag – şöhle, öwüşgin, şugla.
Şureş – tolgunma, gozgalaňa düşme, birahat bolma.

Şytap – 1) gyssanmaçlyk, howlukmaçlyk; 2) çakganlyk, çalasynlyk.

## –T–

Tab – burum, tow, örüm, çyrmaşma, oralma.
Tagajjup – geň, haýran.
Tagjyl – gyssanmaçlyk, howlukmaçlyk.
Taglyd – eýerme, nusga alma, meňzeme, meňzejek bolma.
Tagýyr – özge, üýtgän, özgeren.
Tahammul – sabyr, çydam, takat.
Tahryr 1) ýazma; 2) taraşlama.
Tahsyn – berekella, örän gowy.
Takryr – 1) beýan, gürrüň, beýan etme; 2) tassyklama.
Talaffuz – dillenmek, geplemek.
Talh – ajy.
Talyg – ykbal, täleý, ýyldyz.
Tam – bütin, doly.
Taň – geň.
Tanaggum – 1) näzi-nygmatda ýaşama, gurply bolma, baý bolma; 2) näzi-nygmata ýetmek; 3) şadyýanlyk, rahatlyk, janyň rahadyna bakmaklyk, arkaýyn ýaşamaklyk.
Tannaz – 1) masgara ediji, utandyryjy; 2) degişgen, näzli, näz-kereşmeli.
Tap – 1) gyzgynlyk, yssylyk, howur; 2) şöhle, şugla, nur.
Taraç – çapawul, olja.
Tarb – aýdym, saz.
Tarh – 1) meýilnama, çyzgy, taslama, ülňi; 2) düzme, çyzma, meýilnamasyny biçme, biçüw.
Taryk – ýol, ýörelge, ugur, usul, tär.

Tarym – 1) çadyr, ak (gara) öý; 2) asman, pelek.
Tas – legen.
Tashyr – boýun egdirmeklik, boýun etmeklik, ele geçirmeklik, basyp almaklyk, tabyn etmeklik.
Taýyr – guş.
Tebärek Alla – 1) Allatagala päkdir; 2) bir zada geň galanyňda aýdylýan söz. Tebärek – päk, päkize, sap, arassa.
Tebessüm – ýylgyrma, duýgudaşlyk, ýüz berme.
Tebte (tehbe-teh) – dop-doly, düýbi bilen, düýbüne çenli.
Tedbir – çäre, alaç.
Teherrük – hereket.
Tejelli – 1) ýalpyldyly, bezeg, şöhle, şugla; 2) ýüze çykma, görünme.
Tekellüm – gepleme, söz, sözleme, gürleme.
Temenna – arzuw, isleg, niýet.
Teneggum – keýpi-sapalyk, eşret.
Ter damen – 1) etegi öl bolan, öl etek, çygly etek; 2) bozuk; 3) günäkär, asy, günäli.
Terehhum – rehim etme, ýürek awama, dözmezlik.
Terennüm – aýdym, heň, aýdym-saz.
Terrar – burum, tow.
Tersa – hristian.
Teşbih – meňzeş, ýaly, misli, meňzetme.
Tewehhüm – gorky, howp, wehim.
Tezwir – 1) ýalan, hile, aldaw; 2) ikiýüzlilik. 3) bezemek, bezeme.
Tire – 1) garaňky; 2) bulaşyk; 3) gussaly, tukat.
Towakgyf – 1) durma, saklanma, eglenme; 2) berk bolma.
Tugma – iýmit, nahar.
Tugýan – joşgun, tupan, tolkun, harasat.

Tüde (Tude) – 1) üýşmeleň, ýygnanyşyk; 2) biri-biriniň üstüne üýşen, depe, beýik.
Tümen – on müň (tümen müň - million).
Tüntbady – güýçli ýel.
Tüni-gün – gije-gündiz.
Türre – zülp, maňlaý saç, saç örümi.
Tyfl – çaga, perzent.

**–U–**

Ukubet – azap, ejir, sütem.
Umda – 1) esasy, möhüm; 2) daýanylýan zat; 3) ynamly.
Ummul kitap – 13-nji süräniň 39-njy aýaty. Asyl kitap, lowhy mahfuz – ýazgytlar kitaby.
Umytwar – umydygär.
Urgamçy – örtülen, urgan bolup duran, towlam-towlam.
Urýan – ýalaňaç, lybassyz.
Uşşak – 1) aşyklar, söýýänler, yşga düşenler; 2) sazyň ady.
Ustuwar – berk, mäkäm, pugta.
Uýakgaç – uklandan.
Uzr – ötünç, ökünme, ötünç dileme.

**–Ü–**

Ünji – hünji, monjuk.

**–W–**

Wagyza – wagyzçy, ündewçi.
Wakyf – habarly, ägä.
Wakygan – hakykatdan çyndan.

Wala (wale) – däli, diwana; yşk ýoluna düşen, telbe, haýran.
Wallahu aglam bissawap – dogrusyny Hudaý bilýär.
Wasak (wesak) – daňylynýan serişde (meselem, ýüp, sapak, zynjyr).
Waweýla – waý, hesret.
«Wazzuha» – Gurhanyň 93-nji süresiniň ady. «Guşluga kasam bolsun».
Wejh – ýüz, daş ýüzi, tarap, şekil.
Wel-leýl – Gurhanyň 92-nji süresiniň 1-nji aýaty. «Gijä kasam bolsun».
Werd – doga, doga-dileg.
Weş-şems – Gurhanyň 91-nji süresiniň 1-nji aýaty. «Güne kasam bolsun».
Wezn – agram.
Widag – hoşlaşma.
Wukuf – habar, habarly bolma.

## –Y–

Ybarat – jümle, sözlem.
Ybrat – sapak, nusga, görelde.
Ygtydal – 1) mylaýymlyk, mynasyplyk; 2) deňlik, ortaçalyk, ortalyk.
Ygtyrap – özüňi aýan etme, özüňi beýan etme, tanatma, ykrar etme.
Yhfa – gizlin, ýaşyryn.
Yhtylal – jaýryk açma, dargama.
Yhtyraz – saklanma, özüňi saklama, çeke tutma, berhiz tutma.
Yna – 1) ejir, jebir, azap; 2) gynanç, gam-gussa.
Yştyýak – höweslenme.

Ytap – 1) gahar, gazap; 2) näz etme; 3) melamat etmek, käýinmek, gyjy, bermek, igenmek.
Ytnap – köp gürleme, gürrüňiňi uzaltma, köp ýaňrama.
Yzar – ýüz, ýaňak; sakal goýberilýän ýer, sakalyň ösýän ýeri (ugry).
Yzhar – aýan etme, beýan, ýüze çykyş.
Yztyrap – tolgunma, ynjalyksyzlanma.

## –Ý–

Ýagma – 1) talaň, çapawullama, ogurlama; 2) olja.
Ýakutgun – ýakut ýaly, ýakut şekilli.
Ýaň-le – ýaňy
Ýaňy – täze; dolan aý.
Ýaruk – ýagty.
Ýarutmadyň – ýagtylmadyň, daň atyrmadyň.
Ýarydar – ýagtyldar, şöhle saçdyrar, nurlandyrar.
Ýawutmadyň – ýakynlaşdyrmadyň, golaýlaşdyrmadyň.
Ýegsan – meňzeş, şonuň ýaly.
Ýelda – iň uzyn gije.
Ýäsi – umytsyzlyk, näumytlyk.
Ýol azmak – azaşmak, ýoluňy ýitirmek, ýoldan çykmak.
Ýygy – agy.

## –Z–

Zabt etmek – saklanmak.
Zagp – güýçsüz, hassa, gowşak, ejiz.
Zahm (zähm) – 1) ýara, dyrçanaklanan ýer; 2) urgy, zarp.

Zahyr – açyk, äşgär, aýan, belli, görünýän, ýüze çykan.
Zaýyl – ýok bolma, batma, ýaşma, ýitme.
Zeňňar – 1) pos, heň; 2) ýaşyl reňk, ýaşyl öwüsme; 3) ter.
Zerbeft – 1) tikinçi; 2) zerden dokalan, zerbap.
Zert – sary.
Zip – bezeg.
Zowal – 1) ýitme, ýok bolma, ýogalma; 2) Günüň öýlä sanmagy; 3) nogsan, kemçilik; 4) harapçylyk, weýranlyk; 5) bela, betbagtlyk.
Zuht – takwalyk, terkidünýälik, dindarlyk.
Zuhur – ýüze çykma, äşgär bolma.
Zulmat – 1) garaňkylyk, göze dürtme garaňkylyk; 2) gözüň çöňňeligi, çöňňelik, gözüň görejiniň kütelmegi; 3) gümralyk.
Zünnar – guşak.
Zümre – topar, kysym.
Zymn – içi, dowamly, arasy, ortasy.
Zynhar – 1) ägä bol; 2) gorag, gaçalga; 3) aman.
Zyýa – şöhle, şugla, nur, ýagtylyk, ýagty, röwşen.

## MAZMUNY

**Soltan Hüseýin Baýgara**

# DIWAN


**Tehredaktor S. Abaýew**
**Çeperçilik redaktory A. Muhammedow**
**Sahaby bezän B.Gurbangeldiýew**
**Korrektor J. Rejepowa**

Çap etmäge rugsat edildi 24.03.2005ý.
Ölçegi 60x84 $^{1}/_{16}$.
Çap kagyzy 14.
Ofset kagyzy.
Ofset çap usuly.
Nusgasy sany 2 000.
Bahasy ylalaşyk boýunça.
Sargyt №______.
A-21525

Türkmenistanyň milli medeniýet «Miras» merkezi,
744000, Aşgabat, Beýik Saparmyrat Türkmenbaşy şaýoly, 18.

---

Türkmen döwlet neşirýat gullugy,
744004, Aşgabat, 1995-nji (öňki Galkynyş) köçesi, 20.

Türkmenistanyň Metbugat merkezinde çap edildi.